tubusanga mu mico ya gihake yose. Umugabo natanga ni aya mabango nkuye mu gisigo Singayimbaga yahimbye mu wa 1870:

« *Ubwami bugira ubwoko, bwoko bw'Imana!*
*Rurema yaragutoye iguteramo imizi y'ubutegetsi!*
*Ibyihuture bitaremanywe ubwo burenganzira bw'amavuko*
*Iyo Ntore yahiriwe yabimariye ku icumu*
*Kalinga itamiriza amashahu yabyo...*
*Imigisha y'ubwami izingiye ku nzu yawe, wowe Muhire!*
*Amahanga yose yahogojwe n'ubupfakazi yayateye.*
*Yayatsembeye abami, ingabe ze zitamiriza amashahu yabo!*
*Agahinda k'ingabo zabo se si yo mahirwe y'ingabo ze?*».

Igihe Abahutu n'Abatutsi baburaniye i Nyanza mu rubanza rwamamaye rwo mu wa 1959, abagaragu bakuru b'ibwami bavugiraga bene wabo, hari itangazo rikomeye bohereje Inama Nkuru y'Igihugu, yari intutsi kimwe na bo. Bamaze kuvuga ko uburenganzira bw'Abatutsi bwo kwiharira ubutegetsi bushingiye kuko ari ibikomajuru na bo Abahutu bakaba ibikomataka by'ingaruzwamuheto, barakomeza bati:[2]

« *Ubwo ari uko byari bimeze kugeza ubu, umuntu yakwibaza aho Abahutu bashingiye baka umunani mu bya Kanyarwanda.*
*Abagabana iminani ni abafitanye isano. Kandi rero isano yacu, twebwe Abatutsi n'Abahutu, ishingiye ku buhake, kuva kera kugeza ubu. Nta buvandimwe na busa rero dufitanye n'Abahutu...*
*Ubwo abami bacu bigaruriye ibihugu by'Abahutu, bamaze kwica abahinza babo, bagahaka Abahutu, ubungubu abo Bahutu bashobora bate kwiyita abavandimwe bacu3*».

Umutwe w'ishyaka ryitwa Lunari, wari uteraniwemo n'ingufu zose za gashakabuhake kandi ukiyita uw'Abashyirahamwe b'u Rwanda ngo ukunde wemerwe, wabaye ugishingwa wandika mu Itegeko-Nshinga ryawo aya mahame yabo y'insumbanya-moko ngo:

« *N'ubwo u Rwanda rugizwe n'abantu bafite agaciro gasumbanye cyane bwose kandi bikaba bidakwiye guha agaciro kamwe umutindi w'igicucu (umuhutu) n'imfura ijijutse (umututsi); n'ubwo itora rya rubanda rose rizatuma injiji nyinshi (abahutu) zijya hejuru y'abanyabwenge bake (abatutsi), kwima Abahutu n'Abatwa uburenganzira bumwe (mu magambo) ariko wihutire gupfukirana ubucucu n'ubugambanyi bw'iyo nyoko (abahutu) itarusha inyamaswa ubwenge.* »

Dore mu magambo make icyo iryo hame ry'insumbanya-moko ryari ryarabyaye mu Rwanda:

— Abatutsi ba gashakabuhake bari barishe iyo mbaga y'Abahutu urupfu n'agashinyaguro.
— Abahutu ntibagiraga ubahagararira mu nama z'ubutegetsi zashyizweho n'ubutegetsi bw'Ababiligi.
— Abahutu ntibagiraga ubahagararira mu nzego zose z'ubutegetsi bw'igihugu.
— Abana b'isuka, bene Gahutu, ntibagiraga uburenganzira bwerekeye ibya politiki, kuko ngo batashoboraga gutegeka kuko baremewe guhakwa.
— Abahutu bazizwe n'ubuhake ntibagiraga uruhare na busa ku bucamanza, kuko ngo nta bwenge bwo guca imanza bagira.
— Abana b'Abatutsi bari bihariye amashuri yisumbuye n'amakuru, umuhutu agasora ariko umwana we agahezwe mu mashuri.
— Imfura ntutsi nizo zari zihariye amasambu n'ibikingi kandi Gahutu ari we wakonze ishyamba.

Abatutsi se ko bari bamaze kwikubira ubutegetsi n'amasoko yose y'ubukire bw'igihugu, Umuhutu w'umukama-suka we yari asigaye ku ki? Icyo yari asigaye na we yihariye ni bwa buhanya bwavuzwe na Villon na Grégoire ngo « *Abatindi umunani wabo ni imvune n'ubwinazi* ».

Ngicyo icyo ibyo bigaganyare byakoze. Ubu biribuka ijuru byahanuweho, umujinya wabiterura bikaturega icyaha byakoze: politiki y'insumbanya-moko. Reka turebe niba ikirego cyabo gifite ishingiro.

**Ubutegetsi buriho ubu bwanga uburyamirane mu moko.**

Ushaka kumenya politiki y'igihugu, agomba kwitegereza ingingo z'ingenzi zizingiye mu Itegeko-Nshinga ryacyo. Tumaze kubona ko ubwiru bwa Leta ntutsi yari ishingiye ku muco wa gihake bwemezaga ko Gatutsi yaremewe kuruta Gahutu; ariko iyo uroye Itegeko-Nshinga rya Repubulika y'u Rwanda, ryaturutse ku ntambara abayobozi babonera abaturage barwanye bakotanira kwishyira ukizana, ubudasumbana n'ubuvandimwe bw'Abanyarwanda bose, usanga ryibanda cyane cyane ku ngingo ziteye nk'izi:

« Umuntu ni inzira-karengane ku giti cye. Arengerwa na Leta.
Umuntu wese afite ububasha bwo kugaragaza imimerere ye n'ibitekerezo bye, apfa gusa kutagira uwo arenganya, cyangwa se ngo ahungabanye umudendezo wa rubanda no kudaca ku byo amategeko Abaturage bose bafite uburenganzira bwo kureshya imbere y'itegeko bidashingiye ku nkomoko, ku bwoko, ku ibara ry'umuntu, ku gitsina cyangwa idini.
Ubwizimbe bushingiye ku moko buraciwe, kandi ntibushobora gusubizwaho.
Nta n'ubundi busaba, ubwo ari bwo bwose, bushobora gushyirwaho. Umuco wose wa kija uraciwe, ntushobora no gusubizwaho. Umuntu wese afite uburenganzira bwo kubaho, bwo kwishyira akizana, bwo kudahohoterwa ».

Ntihabura ugira ati: imvugo si yo ngiro, kuko ibyanditse mu Itegeko-Nshinga bitabuza Leta ya Kayibanda kugira ubwoko yanga no gushaka gutsemba igitsina-tutsi. Reka turebe ishingiro ry'icyo kirego.

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Utsemba abantu abatsemba ate?

Kugarura mu gihugu cye impunzi z'Abatutsi 178.000 nyuma y'imidugararo yabanjirije ubwigenge n'abandi 9.600 bari bahunze itera ry'inyenzi riheruka, ni ko gutsemba Abatutsi Leta ya Kayibanda iregwa?

Utsemba abantu abatsemba ate?

Kurengera impunzi ukaziha ibizitunga by'amoko yose ugereranyije ububabara bwazo n'ubukungu Leta ifite nk'uko byagenze mu gihe gishize ni ko gutsemba impunzi z'Abatutsi abategetsi ba Repubulika y'u Rwanda baregwa?

Utsemba abantu abatsemba ate?

Gutegeka rubanda rw'Abahutu rwo mu misozi kubakira Abatutsi hutihuti basenyewe na bene wabo b'inyenzi n'ibyitso byazo ni ko gutsemba Abatutsi Abahutu bavugwa?

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Utsemba atantu abatsemba ate?

Gukuraho uburyamirane bw'abaturage bwari bwarashyizweho n'ubutegetsi bwa karande ku gihe cy'ubuhake ni ko gutsemba Abatutsi turegwa? Na none umwana wihariye imbehe iyo bamubwiye gusangira n'abandi abona ko bamwishe.

Utsemba abantu abatsemba ate?

Kudendeza amahoro abantu bakishyira bakizana, gutuma abantu bose babona uruhare rubakwiye, kubahiriza ubuvandimwe bw'abaturage bose utibanze ku kantu aka n'aka, bikamara umwaka n'igice kuva aho ubwigenge bugereye mu gihugu; gukomeza ayo matwara igihe cyose Leta-Ndundi itashyigikiye inyenzi ngo izitere inkunga yo kwiyahura zibeshya ngo ziratera, ni ko gutsemba Abatutsi Leta ya Kayibanda iregwa?

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Utsemba abantu abatsemba ate?

Gutora ba burugumesitiri mu Batutsi, gushyiraho abakozi bakuru n'abato ba Leta,

1. Iki kinyarwanda ni igihindurano cy'icyo gisigo cyatangajwe mu gifaransa.
2. Iryo tangazo turifite mu gifaransa. Aya magambo rero ni amahindurano y'igifaransa mu kinyarwanda.

b'Abatutsi, gusanga mu biro bya Leta abakozi b'Abatutsi bageze kuri 40% by'abakozi bose b'igihugu kandi Abatutsi bose batarenga 14% by'abaturage bose ni ko gutsemba Abatutsi? Ubwo tugawa kuba twarahaye akazi Abatutsi bangana batyo kandi twarabatsinze, ahari aho iyo tubirukana ububasubiza aho bari baradushyize niho twajyaga gushimirwa ko tudashaka kubatsemba.

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Utsemba abantu abatsemba ate?

Uwanga Abatutsi abanga ate?

Kureba ubuyobozi bw'Ubushinja-cyaha ukabushinga Porokireri w'Ikirenga w'Umututsi ngo ajye ashyikiriza umugome wese abacamanza b'u Rwanda bagwiriyemo Abatutsi, ni ko gutsemba Abatutsi Leta ya Kayibanda iregwa? Leta y'u Rwanda yibasiye inyoko-ntutsi, iteranya amoko ngo Abatutsi bashire maze irarenga ireba Umucamanza w'Ikirenga w'Umututsi iba ari we ishinga kuyobora abagenewe guhanisha abaciye kuri iri tegeko ryashyiriweho kurwanya abateranya amoko ngo:

« Umuntu wese uzagaragaraho ko yanze undi amuhora ubwoko cyangwa inzu akomokamo, cyangwa se uzagira icyo akora gishobora gutera bene izo nzangano z'amoko azahanishwa gufungwa iminsi iva ku kwezi ikagera ku mwaka n'ihazabu itarenga amafaranga 3.000 cyangwa se kimwe muri ibyo bihano? »

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Utsemba abantu abatsemba ate?

Leta ya Repubulika yatoye Abatutsi ishyira mu bapolisi, itora abandi ishyira mu basirikari, umwe muri bo amaze kugororerwa kuba kapiteni ukurikira komanda w'Ingabo z'igihugu kubera ubutwari yerekanye ahinda ibitero bya gatutsi-nyenzi. Ubwo se Leta ya Repubulika ni ko yashatse kumara Abatutsi ibicisha bene wabo bari mu bapolisi n'abasirikari?

*Ushaka inka aryama nka zo...*

Leta ya KAYIBANDA yashatse ite gutsemba inyoko-ntutsi kandi ikarenga yajya kuyihera urubyiruko amashuri ikarukurira inyuma?

Mu mashuri yisumbuye hari Abatutsi 30% n'Abahutu 70%; mu mashuri makuru hari Abatutsi 70% n'Abahutu 30%; nyamara mu baturage bose Abatutsi ni 14% ku Bahutu 85%. Umva ako karengane!

Yenda hari uwagira ati: ubwinshi bw'Abatutsi mu mashuri makuru babuhawe n'uko atari Leta y'u Rwanda itegeka ayo mashuri. Namusubiza ko hafi ya bose muri abo banyeshuri, bishyurirwa n'amafaranga ya Repubulika cyangwa ayo Repubulika ihabwa n'intwererano ihabwa n'ibihugu biyikunda.

Nabasubiza ko Universiti y'u Rwanda yatangiye i Butare (ahahoze hitwa Astrida) mu kwa cumi k'umwaka ushize yatangiranye abanyeshuri 51, barimo Abahutu 25 n'Abatutsi 26. Ng'uko uko Repubulika y'u Rwanda isumbanya amoko.

Ingero zimeze nk'izo ntizigira umubare. Ariko ubwo bupfura bwa kibyeyi bubabarira aho guhora Leta n'abaturage b'u Rwanda bagira ntibabushimwa. Ahubwo abagiriwe iyo neza ni bo babitura kubabeshyera, kubateza urubwa no kubagambanira.

Nyir'amatwi yo kumva arumve: urengera inyenzi ntazibagirwe ko inyiturano azitezeho ari bene iyo. Inkoni ikubise mukeba uyirenza urugo.

## VII. REKA DUSOZE TUREBA UKO UMUNTU YATEGANYIRIZA IMINSI IZAZA.

Umaze kumva ibi na we yareba icyo akwiye kubikuramo. Dore jye uko mbibona:

Mu minsi yashize, mu Rwanda habaye imidugararo ibabaje kandi ikomeye, itewe n'ibitero by'inyenzi-ntutsi. Abihaye kubivuga no kubisobanura babivuze uko bitari, bakabyoshywamo n'inyota bafitiye amakuru atangaje; maze ba bahanga mu itera ry'impagarara bakaboneraho kugira ngo bakurikize ya nzira y'uburumira-habiri, bagashuka amahanga atazi imvaho kugira ngo bayakamishe, bakaba intumwa z'inkwiza-binyoma kandi no kuba barariye isoni bikabaha uburenganzira bwo kuvuga icyo babonye cyose cyatuma bemerwa n'ababumva.

Ubu ngubu imidugararo yarahosheje. Tubikesha umwete n'ingoga abategetsi ba Repubulika babishyizemo. Ariko abagome nyabo, ba nyirabayazana, abatware b'izo nyenzi bashyigikiwe na Leta y'i Burundi, barakomeza kwamamaza mu mahanga ko Abatutsi bo mu Rwanda bari mu kaga, kugira ngo nibabona ayo mahanga abitayeho babone icyo bitsitsaho bajya kongera guteza indi ntambara ubu bategurira i Burundi cyangwa ahandi. Iyo nzira yose kandi intwaro yabo ni ubugambo, ni impuha ni ingumba y'ikinyoma.

Aho rero ni ho umuntu wese wavutse neza, ukunda ubutabera, agakunda amahoro no kunga abantu aho kubateranya, akwiye kureba uko iminsi izaza ikwiye guteganyirizwa. Abapfuye twese turabaririra, ariko iyo si impamvu yo kuzabakurikiza abandi. Niba amahanga rero akomeje gushukwa akarengera ubugome bw'abo bagira-nabi, aho kubacamura nk'abamaze kubamenya bose, byatuma iminsi izaza yarushaho kuba mibi, kuko ubabariye abagome aba abaye nk'uboshya kongera kubyutsa iyo midugararo iduteye intimba twese.

Ikiruta ku muntu ukunda Abatutsi by'ukuri, ni ugushaka inzira yo gutambamira ubwo bunyenzi ababyeyi bagize indahiro. Kandi rero iyo nzira ni imwe rukumbi: ni ukurangiza rwose ikibazo cy'izo mpunzi z'Abatutsi, kugira ngo zibone aho zitura kandi zitunganirwa. Aho batura ni habiri bakwihitiramo: hari ukugaruka mu Rwanda, ariko bamaze kuva ku izima batazanywe no kurugaruza umuheto; hari se kubatuza burundu mu bindi bihugu by'Afurika, ahategereye u Rwanda, ahantu batabona uburyo-bwo kongera kuza kurwiyahuraho.

Uwo muti — wo kubagarura mu Rwanda mu mahoro cyangwa kubatuza mu mahanga burundu — waba nyawo habonetse ibintu bibiri nakwita simusiga:

- Icya mbere ni uko Leta y'i Burundi yareka kubafasha no kuboshya ibaha aho bigira imyitozo yo kurwana cyangwa ibatiza inzira zo kwamamaza ibinyoma byabo;
- Icya kabiri ni ugutambamira abatware babo mu burara bafite bwahimbye ubwo bunyenzi kandi bukaba bukomeza gushuka impunzi. Bazihinduye ingabo yabo ya politiki kuko ari yo yonyine basigaranye, bazibuza kugira undi muti bemera wabavura akaga barimo, atari ugusubira ku butegetsi bya kiboko. Baribarira bibeshya. Aho demokarasi yageze ikahatsimburwa n'ubuhake ni hehe mu Rwanda hakaba aha kabiri?

Igihe cyose Abatutsi bataranywa uwo muti wo kubarutsa ubunyenzi, ibyo bitero by'inyenzi bizahora ari Rwamukire yo gutsemba Abatutsi, yo guhungabanya amahoro no kubuza amoko atuye i Rwanda kuzagira ubwo yumvikana. Ariko ubwo bunyenzi buramutse buvanyweho ubutagaruka, abategetsi ba Repubulika bakwereka amahanga imihigo yabo yo kuboneza mu Rwanda ubwumvikane butagira amakemwa bw'amoko yose arutuye.

Sinarangiza ntasabye abashinzwe kumenyesha rubanda amakuru, gukurikiza amatwara basanganywe yo gushyira imbere amahoro mu bantu, bagaha u Rwanda umusanzu wo gutsemba ubunyenzi busigaye ari bwo nkomyi ibuza Abahutu n'Abatutsi gusabana batishishana.

Niba ibyo amahanga yabeshywe ku itera ry'inyenzi riheruka bikomeje gutuma ayo mahanga azibabarira, akaba yazititiza imigabo yo kongera kuza kwiyahura, bizagira inkurikira iteye ubwoba ikazazihama hamwe n'abazoshya. Naho nibituma iyo nkeke y'ubwiyahuzi bw'impunzi ishira burundu, bizaba bigaruriye Abanyarwanda bose, cyane cyane Abatutsi, amahoro atazagira ikiyahungabanya. Ayo marere yo gushoza intambara agifitwe n'Abatutsi b'impunzi ni yo nenge nyina w'izindi, ibuza abantu kwishyira bakizana, igakanga ubudasumbana n'umuco wa kivandimwe Abanyarwanda bahuje n'Abafaransa.

Parisi, ku wa 3 marsi 1964

*Perezida w'Inteko Nkuru y'Amategeko*

*Anastase MAKUZA.*

# TUMENYE IMIGAMBI Y'INKOTANYI TUBONEREHO KUZIRIKANA UKO TUZAZITSEMBA BURUNDU

## DORE UKO INKOTANYI ZARI ZATEGUYE IMIGAMBI YARI IGAMIJE KUGARURA KU NGUFU UBUTEGETSI BWA CYAMI MU RWANDA.

### INZIRA/UBURYO BWO KURWANYA UMWANZI (RESISTANCE STRATEGIES)

**Impamvu twiga iyi nyigisho.**

Icya mbre na mbere ni uko Abanyarwanda dufite umwanzi. Kugira ngo twibohore ni uko tugomba kurwanya uwo mwanzi. Tugomba kandi no kumenya uwo mwanzi tukabona kumurwanya. Iyi rero ikaba ari yo mpamvu tugomba no gusesengura uburyo ubwo ari bwo bwose bwatuma twivana mu kaga.

Uwo mwanzi ubundi ndetse akunze kuba umwanzi rusange urwanywa na abarwanashyaka ku isi yose. Akaba ari wa wundi bita Runyunyusi (impérialiste) n'abagaragu be, ari bo mbega bamutwarira imisozi (nk'u Rwanda n'ahandi). Abandi rero nibo badindiza amajyambere muri ibi bihugu bakaba ari bo bazanye n'izindi ngorane zose duhura nazo nk'izi zikurikira:

i) Ubukene
ii) Ubujiji
iii) Ivangura ry'amoko n'uturere n'ibindi... Inzira rero yanyurwamo kugira ngo tugere ku mugambi wo kwikura mu bakandamize nk'ubu igomba kuba ari inzira nyayo yatugeza ku rwego rwo gukemura izi ngorane burundu.

Iyo nzira nyakuri igomba kuba yakemura izo ngorane kuvana mu mizi kugeza mu bushorishori; ni ukuvuga ko ikemura ingorane kuva aho itangiriye kugera ku ihererezo. Ingorane igomba gukemurwa kuva ku mano kugera ku musatsi.

Buri nzira (strategy) igenda igeraho mu bice. Ni ukuvuga ko inzira igira byinshi bidahuye (cyane iyo ari inzira ndende) akaba ari yo mpamvu igendwa mu bice. Igice giterwa n'ahantu, ingorane ziriho (Prevailing-conditions) n'uko igihe kimeze. Urugero ni nk'uko umuntu avuka agakura anyuze mu nzego nyinshi; umwana abanza gukuruza inda, yavaho agakamba-kamba yagera aho agahaguruka bityo kugeza igihe akurira.

N'inzira yo kurwanya umwanzi igira inzego icamo kugira ngo izagere ku gukemura ingorane z'abantu. Inzira igirwa n'inzego; inzego (compaigns) nazo zikagirwa n'intambwe (tactics). Urwego rwaba ari nk'uko wakemura ikibazo kuva ku kirenge kugeza mu mavi; cyangwa se urwego umwana anyuramo kuva avutse kugeza ahagaruka. Ni ukuvuga mbese ko ari ugukemura ingorane kuvana kuri «A» kugeza kuri «G» cyangwa se kuva kuri «G» kugeza kuri «M» bityo kugeza ubwo byuzuza inzira nyayo.

Urwego narwo rugirwa n'intambwe (compaing comprises tactics). Intambwe yo rero yaba ari nko gukemura ingorane kuvana ku ino kugeza ku gatsinsino cyangwa se intambwe iri hagati yo gukambakamba no guhaguruka (ku mwana). Na none rero ni uko gukemura ingorane kuvana kuri «A» kugeza kuri «B», cyangwa kuvana kuri «B» kugeza kuri «C» bityo...

Inzira yose ari yo ikozwe n'ibi byose igomba kuba ari uburyo bwo gukemura ingorane kuvana kuri «A» kugeza kuri «Z» mbese gukemura ingorane burundu.

Inzira na zo ni nyinshi bikaba byaba na ngombwa ko abarwanashyaka batoranya inzira nyakuri iboneka ari uko abarwanashyaka biyumvisha ingingo zose za ngombwa. Izo ngingo ni nk'izi zikurikira:

1) Hagomba kuba hariho impamvu (ingorane) nyakuri ari zo zivamo imigambi y'abarwanashyaka. Izi ni nk'ubukene, ubujiji, inzara, kudindira mu majyambere n'ibindi... (presence of objective conditions)
2) Rubanda nyamwinshi n'abarwana-shyaka. Bagomba kuba baharanira ukuri kandi bacishije mu kuri bitari uguhubuka cyangwa ubusazi.
4) kumenya igihugu imbere n'inyuma; ni ukuvuga kumenya imisozi, ibikombe, ndetse n'imigezi (amazi) naho ibi bitari.
5) Abarwanashyaka bagomba no kumenya igihe bagezemo n'ukuri kwacyo (understanding the situation).

Abarwanashyaka bo imigambi yabo ntiba kongera guhindura ingoma gusa (kuvanaho Leta). Ahubwo baharanira guhindura ubutegetsi bubi; gukuraho akarengane, imibereho mibi ya rubanda nyamwinshi, no kugera ku ntambwe idasubizwa inyuma — nko guharanira demokarasi nyakuri.

Umwanzi wacu na we (agizwe n'abasirikare, police na ba maneko) agomba gusimburwa n'ingabo ziharanira abaturage (pro-people forces).

Hariho inzira nyinshi zo kurwanya umwanzi. Ni inzira ki muri izi zikurikira yatubera ingirakamaro?

1) **Inzira zitavusha amaraso**: — (Non-violent methods)

Izi ni inzira zigenewe kugeza abarwanashyaka na rubanda nyamwinshi ku ngingo yo kwigaranzura umwanzi, hatabayeho kuvusha amaraso.

Izi nzira zirimo amahara kwinshi:

a) Imyigarabambyo (strikes, demonstrations, and boy-cotts) uku ni ukwanga amategeko asanzwe (kwidima) kwa rubanda nyamwinshi nk'abakozi n'abanyeshuri.
Urugero ni nk'ibyakunze kuba muri Afrika y'epfo (S.AFRICA) nko kugera muri za 1960: Ahitwa Shaperville habaye imyigaragambyo ikomeye iyobowe n'abategarugori baharaniraga ko abagabo babo bakora bataha mu mago. Icyo gihe hapfuye abantu benshi bitewe n'uko Leta itari ibyishimiye.

b) Kwidugumbya (Insurrection). Ibi na byo bisa nko kwidima uretse ko byo bishobora kuba bishyigikiwe na rubanda nyamwinshi — abakozi, abanyeshuri, abasirikari, police ndetse na rubanda rugufi (masses). Ukwidugumbya kwo gushobora kuba gufite ishingiro ndetse gushyize hamwe; gufite abayobozi, imigambi nyakuri, no kwigishwa guhagije.

Rubanda nyamwinshi bashobora kuvana ho za Leta ndetse bagashyiraho izo bishakiye. Umudugumbano uba ufite amaboko aturutse mu nzego zidahuje (Almost all classes) ingero ni nka: Russia (1917) Zanzibar, Congo, Burma n'ahandi.

c) Demokarasi y'itora. Rubanda

nyamwinshi bajya mu itora bakitorera umutegetsi bikundiye ariko akenshi haba harimo ubujiji bugatuma gutora biterwa no kwiyamamaza. Ufite byinshi ntabwo agomba gutsindwa. Leta ifite abasirikari, police na radiyo ntabwo ikandirwaho.

* Iyi n iyo demokarasi yuzuye ku isi. Urugero ni u Rwanda, gutora Perezida bivuga kimwe no gutora icyatsi kibisi — umuturage azi icyatsi kibisi kurusha uwo mu kandida gihagarariye.

d) Inzira yo kumvikana ( negociations ).

**Ibyiza by'inzira itavusha amaraso.**

i) Ni uko itavusha amaraso gusa.

**Ububi bw'inzira itavusha amaraso.**

Ni inzira idakunze gutsinda kenshi na kenshi ingero z'imyigaragambyo ( Afrika y'epfo ) zitwereka ko ntaho iyo nzira irageza abaturage ku bwigenge kandi ngo « Induru ntirwana n'Ingoma ».

Imidugumbano nayo yaba yaragejeje ibihugu bimwe ku bwigenge ariko kandi ntabwo havukamo amahoro arambye. Impamvu ni uko iba idafite imizi ihamye. ( Insurrections are not popular ):

— Imigambi ntabwo iba isobanutse
— Umwanzi ntabwo aba yarakuwe amenyo ( nk'inzoka ) akaba yakongera akavanaho ubutegetsi bwa ba bandi bamukuyeho.
— Hakunze kubamo umwiryane mu bashaka gutegeka ibi bikizwa n'uko imyidugumbanyo iherekezwa n'intambara nk'ibyabaye muri Russia ( 1917 ) aho abakozi bose bahagurutse, bagafata intwaro ( bafatanyije n'ingabo zimwe ) bagatsinda umwanzi. Iyi yaje kuvamo intambara ikomeye ya rubanda nyamwinshi.

Demokarasi y'itora isa na bya bindi ngo ni ugucurangira abahetsi cyangwa se gukomera intare amashyi. Nta Leta yitora yari yafata imigambi ngo iyemeze.

Ngo « usabiye umugisha ku ishyiga Imana imusiga ivu ». Ibyo ni byo by'Abanyarwanda. Ni na byo byagwiriye abirabura bo muri Amerika ( USA ) nka Martin Luther King cyangwa ejo bundi Jesse Jackson. Cyangwa RUDAHIGWA RWACU !

**3. INZIRA ZIVUSHA AMARASO** ( Violent Methods )

**Gufata leta ( coup d'Etat )**

Ibiranga iyi nzira :

i) Bamwe mu ngabo z'igihugu, abasirikari, police bafatanije na bamwe mu basiviri ( civil servents na bamwe mu bakozi ba leta ) bavanaho ubutegetsi.
ii) Aba bafata ibice by'ingenzi bya leta ( state power ) nka radiyo, inkambi za gisirikare, bank, post office, ikibuga cy'indege ( air port ) n'ibindi.
iii) Bitwara igihe kigufi nk'amasaha, cyangwa iminsi mike. Bimwe hari ubwo bitwara amezi agereranije ( creeping coup ) nk'ibyabaye muri Libiya ( 1969 ). Iyi yatwaye amezi atandatu.
iv) Bikorwa ( kandi bishyigikiwe ) n'agatsiko k'abantu bake ( unpopular )
v) Akenshi coup d'Etat iba ishyigikiwe n'amaboko yo hanze y'igihugu ( foreign inspired and supported ).

**Ububi bw'iyi nzira ( disadvantages ).**

i) Ntiba ishyigikiwe na rubanda nyamwinshi.
ii) Ikunze kuba idaharanira ukuri kw'abantu, urugero-nkiyavanyeho Thomas Sankara muri Burkinafaso.
iii) « Impamvu ingana ururo » Abavanaho ubutegetsi bakunze kuba bava muri iyo leta ubwayo. Bishobora guturuka ku rwangano hagati y'abantu bakurikira mu butegetsi nko hagati ya Perezida n'umukuru w'abasirikari cyangwa indi mpamvu nk'iyi.

iv) Ingorane za rubanda nyamwinshi ntabwo zikemurirwa muri iyi nzira ntabwo baba ari bamwe mu bavanaho leta. Keretse hamwe na hamwe nko muri Libiya ni ho habayeho coup d'Etat hanyuma abaturage b'icyo gihugu bakabona agahenge ko kwitegeka bayobowe na Colonel KADAFFI. Na Thomas SANKARA ni byo yari agamije ariko aranzuranywa.
v) Iyi nzira rero ibyutsa impamvu zo kongera, igakoreshwa n'abandi bifitiye impamvu zabo ku giti. Coup d'Etat igakurikira indi.

Ingero ni nk'iza Ghana, Nigeria, Uganda n'ahandi cyane muri Afurika n'Amerika y'epfo ( a coup instigates more coups )
vi) Coup d'Etat nyinshi ziba zishyigikiwe n'imbaraga zo hanze bigatuma itagira icyo imarira abaturage bene gihugu. Ba runyunyusi bakunze kuzishyigikira : kutabumvira cyangwa kwangwa na rubanda bishobora kuzana intambara.

**2) KWICA ABANTU B'INGENZI** ( ASSASSINATION )

Iyi ni inzira ishaka kugera ku ntego zayo inyuze mu guhotora, kwica n'urusasu rumwe kw'abantu bakomeye nka ba Perezida, cyangwa abakuru b'Ingabo.

Ibiranga iyi nzira :

i) Yica umuntu ( igikomerezwa ) runaka ariko ntivanaho intsina mbi ya leta, umuntu umwe arapfa ariko amatwara mabi agasigara.
ii) Ishyigikirwa na « bene kuronka » kandi ikunze kuba ishyigikiwe na ba runyunyusi.
iii) Isenya bike ariko nta n'icyo igeraho nko ku byerekeye gukuraho amatwara mabi burundu.

Iyi nzira yahitanye abantu nka :

— INDIRA GHANDI - INDIA
— AMILCAR CARBRAL - GUINEA
— EDWARD MONDLANE - MOZAMBIQUE
— JOHN KENNEDY - AMERICA ( USA )

Hari n'abandi nk'aba bishwe ariko kandi ibikorwa ndetse n'ibitekerezo byabo bighasigara bitanyeganyejwe. Iyi ntikunze kubarwa nk'inzira nyakuri yageza rubanda nyamwinshi ku migambi yo kwibohoza. Ntabwo ari inzira abarwanashyaka bakoresha.

Abarwanashyaka ntabwo bakoresha iyi nzira kuko itabageza ku ntego nyakuri. Kwica umuntu umwe ntabwo ubukandamize, ubukene, ubujiji n'ibindi nk'ibyo bikorwa n'ubutegetsi bubi bishira.

**Ibyiza by'iyi nzira** ( advantages )

i) Irahuta, ntisenya byinshi. Ihitana bacye kandi haramuka byinshi mu bitugwa.
ii) Ishaka ibya ngombwa bike nk'imbunda, imiti, amafaranga n'ibindi bishakwa mu ntambara. Dukwiye kumenya ibi:
— Iyi nzira ntabwo iboneye gukemura ingora za rubanda rugufi.
N'aho ibaye ikunze gusubirwamo n'abandi kubera ko ntacyo iya mbere iba yakemuye.

**INZIRA Y'INTAMBARA ZA KARAHABUTAKA** ( Conventional warfare strategy )

**Icyo dukwiriye kumenya :**

Iyi ntambara ifite kuba yakoreshwa nk'inzira ukwayo cyangwa se ikaba yaba

intambwe imwe mu yindi nzira turi burebe.

Intambara za karaha-butaka ni intambara dukunze kumva hirya no hino ku isi.

Ingero zikaba:
— Tanzania na Uganda - muri 1979
— Israel n'Abarabu - kuva kera kugeza ubu
— Iran na Irak - kuva muri 1980 — 1988

**Ibiranga iyi ntambara:**

i) Ukurwana hagati y'ingabo z'ibihugu.
ii) Muri iyi ndwano habaho gushyiraho imbibi zo gusekuraniramo (fronts are clearly indicated) ni ukuvuga ko abarwanyi b'impande zombi bagira aho guhurira kugeza ubwo bamwe batsinsura abandi.
iii) Intambara irwanwa n'abantu benshi (ingabo zigeze mu bihumbi).
iv) Habamo gufata ibice by'igihugu kineshejwe mu ntambara nk'iyi, imigi, n'uturere birafatwa kandi bigakoreshwa nk'aho kurwanira.
v) Hakoreshwa mo intwaro za karaha-butaka nka za B.M., indege, za tank n'ibindi byangiza cyane.
vi) Itwara igihe kigufi — iminsi mike cyangwa amezi make.
vii) Ntabwo ari ngombwa ko impande zombi zigomba kunganya intwaro za rukurankota — kuko iyo uruhande rumwe rufite indege — urundi rwakoresha ibihanura izo ndege n'ibindi nk'ibyo.

**Ibya ngombwa muri iyi ntambara.**

a) Ugomba umubare uhagije w'ingabo (nko kurenza ibihumbi bibiri)
b) Izo ngabo zikwiye kuba zifite ubumenyei mu by'intambara buhagije.
c) Ibikoresho by'intambara bigomba kuba bihagije — ni ukuvuga intwaro, amasasu, ibyo kurya, imiti, imodoka n'ibindi.
d) Ingabo n'abagabo bakwiriye kuba bafite ubumenyi mu byerekeye kurwana no kuyobora neza intambara. Aho barwanira bagomba kuhamenya neza.
e) Intwaro z'ubwoko bwinshi kandi buhagije ni ngombwa.
f) Ingabo zigomba kuba zifite aho zihagaze cyangwa zishingiye kugira ngo zitere (military base).
g) Inzira yo kubona imfashanyo (n'ibindi bya ngombwa by'intambara) biva hanze (foreign fupport channel) igomba kubaho.

**Ibibi by'iyi nzira.**

1. Iyi nzira ntabwo igeza rubanda nyamwinshi ku ntambwe yo gukemura ingorane zabo.
2. Iyo itwaye igihe gito ntabwo ingabo zirwana zibona umwanya wo kuygira imyifatire myiza (discipline is not fully developed) nko kugira amatwara meza atuma bumvikana na rubanda nyamwinshi.
3. Ntabwo itanga umwanya uhagije wo kwigiramo imikorere ya demokarasi ya rubanda nyamwinshi cyangwa se no kwishingira umutwe wa barwanashyaka ukomeye.
4. Irwanwa n'agace k'abantu (abasirikare). Abandi ntabwo babona uburyo bwo guharanira uburenganzira bwabo.
5. Yangiza byinshi igakemura bike. Isenya imihanda, amazu, amashuri amavuriro n'ibindi. Yangiza umutungo w'igihugu.
6. Ikunze kuba ishyigikiwe na rubanda rwo hanze. Ibi bituma intego zayo ziyoba zigatandukana ni ibyo rubanda nyamwinshi bifuza.
7. Ntikemura ingorane z'igihugu ku buryo bunononsoye, urugero ni intambara yabaye muri Uganda muri 1979.
8. Ishobora kuba yaterwa cyangwa igashyigikirwa n'ibisambo na ba runyunyusi kugira ngo bicururize intwaro zabo cyangwa se bimike uzabumva akemera gusahura igihugu.

**Ibyiza by'iyi nzira.**

1) Ishobora gutwara igihe gito.
2) Ntabwo itera akababaro k'abantu cyane (tugereranyije n'indi nzira ndende turi bubone).

**Dukwiye kumenya ko:**

Bamwe (mu bantu) bemeza y'uko iyi nzira y'intambara ngufi za rukurankota ishobora kuba yakoreshwa kugeza rubanda nyamwinshi ku ntego nyakuri z'amajyambere — Ndetse na demokarasi kandi birashoboka yaha rubanda rugufi agaciro mu gihugu cyabo.

Ngo hariho ubwumvikane buhagije hagati y'abarwanashyaka (ingabo) na rubanda nyamwinshi, bashobora kuvukamo umutwe wakomeza ukabayobora muri iyo Revolisiyo (cyangwa guhinduka by'ingirakamaro). Ibi rero ngo byatuma n'intambara ndende zitaba ngombwa. Ikindi iyi ntambara ivanze kurwana no kwigisha rubanda nyamwinshi, yagera ku rwego rwo guhuza ingabo z'abarwanashyaka n'ibice byose by'abaturage cyane rubanda rugufi.

Ibi ntibyoroshye gukorwa nk'uko bivugwa keretse ari igitekerezo kigezweho na rubanda rugufi ubwabo barwanira kwibohora.

**5. INZIRA Y'INTAMBARA NDENDE IRWANWA/IGASHYIGIKIRWA NA RUBANDA NYAMWINSHI** (Protracted Peoples'war).

Iyi ni inzira y'intambara ndende irwanwa n'abarwanashyaka (revolutionary) bafatanije na rubanda nyamwinshi. Ni intambara igomba kurwanira intego yo guhindura ubuzima bw'abantu boise — cyane abakandamijwe nka rubanda rugufi, abakozi, abagore...

Ni inzira iboneye ya buri wese (umuturage) yakoresha kugira ngo bibohoze. Icyo tugomba kumenya ni uko aho yarwanwe hose idatwara imyaka iri hasi y'itatu (3). Dore ingero z'iyo nzira naho yakoreshejwe:

— UGANDA - IMYAKA 5 (1981 — 1986)
— CHINA - Kuva muri 1920 kugeza 1948
— CUBA - yatwaye imyaka 3
— MOZAMBIQUE — Imyaka 15
— ANGORA - Imyaka 13
n'ahandi....

Iyi nzira irwanwa n'imbaga y'abantu bafatanije n'abarwanashyaka kandi igatwara igihe kirekire, intambara itangiwe n'abarwanashyaka n'abaturage rubanda rugufi, abakozi, abanyeshuri, abagore n'abandi. Itangirana imbaraga nkeya. Ingero — uko muri Cuba yatangiwe n'abantu 12 barwanya ingabo za leta ibihumbi mirongo itanu (50,000)
— Muri Mozambike abarwanashyaka 47 ni bo bayitangiye barwanya abasirikari ba leta ya gikoloni bagera ku bihumbi 70.
— Uganda - 27 barwanije ibihumbi nka 25 - (25,000) by'abasirikari ba leta. Ni mpamvu ki ituma abarwanashyaka bake cyane batangira iyi ntambara (guerilla war) bakazayisoza?

a) Igihugu kiba kigeze aharindimuka ba runyunyusi bakigeze ku buce. Ubutegetsi bubi buba butakihishira. Ingorane ziba zimaze kwiyongera; nk'ubukene, amahoro make, guta agaciro k'ifaranga ry'igihugu, ibura ry'imirimo, amavuriro make... mbese amajyambere aba yarahagaze. Cyangwa ndetse igihugu (ubukungu) kidindira.
b) Abarwanashyaka bagomba gutsinda kuko baba bafite politiki nziza ni ukuvuga politiki iharanira imibereho

myiza y'abaturage (rubanda-nyamwinshi).
c) Bagomba kugira ubumenyi buhagije mu byo kurwana. Inzira, Inzego n'intambara bikaba bishingiye ku mategeko nyakuri atari uguhubuka cyangwa kwiroha.
d) Hagomba kubaho kumvikana no gufatanya hagati y'abarwanashyaka na rubanda rwa giseseka. Nta macakubiri akwiye kubaho.

* Iyi ntambara irwanwa mu ntambwe eshatu (3 phases).

A) INTAMBWE YA MBERE/INTAMBARA YA KINYESHYAMBA (Guerilla phase)

Ibiranga iyi ntambwe.

i) Abarwanashyaka bafatanije na rubanda nyamwinshi baba barwanya umwanzi w'igihugu.
ii) Abarwanashyaka batangirana intege nke, akenshi ntabwo baba bafite ibirwanisho bihagije ntabwo baba bafite ibirwanisho bihagije ndetse n'imyitozo ya gisirikare (military training) iba ari mike.
iii) Abarwanashyaka baba bakiri bake, barwanira akenshi mu dutsiko tw'abantu 20-30.
iv) Agatsiko kamwe gashoboye gukora ukwako n'akandi ku bwako
v) Abarwanyi bake kandi bakennye barwana bakoresheje uburyo bukurikira

— Kwubikira no kugurira-ugatungura umwanzi
— Gutikura umwanzi ahamubabaza
— Gukubita ubambura ariko ugasiga ushenye urugamba

) Kwica no gucubya abantu bamwe bakoreshwa na leta guharanya rubanda nyamwinshi
i) Kwihisha guhagije (conealment)
ii) Kudahwema; guhindura indaro uri kanya
) Kudacogora mu buryo bwo gucondoza (Recc) umwanzi.
Kwegera no kubana n'abantu no fatanya na bo.
Kwizigama mu bikoresho-amasasu, o kurya n'ibindi
) Gutera umwanzi abambuye (attacking en enemy withdraws)
i) Yabandama ukamutoteza arrassing when enemy camps)
) Gukambura iyo abanzi bateye angwa ubonye utiteguye) kandi urusha imbaraga.
Abanzi baterwa cyane bari ku nzira aricara hamwe, bakirindwa iyo ambitse.

xvi) Muri iyi ntambwe y'intambara y'abarwanashyaka, ntabwo ibyo gupfa uduce ngo batugumemo biba ngombwa, ahubwo bucya bimuka.

Ibi bituma abarwanashyaka birinda gupfa cyane, ahubwo bakiyongera kandi bakagenda banesha umwanzi kubera uburyo barwanamo. Iyo bareba umwanzi ari bubaneshe ntabwo biroha.

**Umugambo w'iyi ntambwe ibanza.**

Ni ngombwa ko abarwanashyaka birinda gucika mo icyuho ahubwo bagomba kugica mu ruhande rw'umwanzi ndetse bakangiza imirwanire ye.

Ibi bikorwa bite?

— Abarwanashyaka birinda kugira ngo bapfushe cyangwa bakomereke mu gihe bidakwiye ahubwo bakihata kwica no gukomeretsa umwanzi cyane.
— Uko intambara igenda ikura bagenda biyongera imbaraga, ubumenyi, gufatanya, kwongera ku ntwaro nke zabo. Bariga bakigishwa, imyifatire ikaba nta makemwa n'ibindi... umwanzi we agenda adohoka muri buri byose.

**Umwanzi abyifatamo ate?**

Umwanzi biramugora. Agerageza gukora nk'ibi bikurikira:

a) Yakwifuza kuba yagera mu duce twose aho atikurirwa. Iyo abigize atyo bimutera imbaraga nke. Agatikurirwa bugari akaganzwa vuba.
b) Ashobora kwikubira hamwe. Na bwo aba yitanze. Ibi bivuga ko umwanya ashobora gusigara arinze ibice bimwe, nk'imigi, abarwanashyaka na bo bakaboneraho umwanya wo kwidagadura muri rubanda nyamwinshi mu byaro.
— Ibi bitanga umwanya wo kugira ngo abarwanashyaka babone no kwitoza guhagije bakitegura guhitaba umwanzi. Bituma kandi bahura n'abantu bakongera umubare wabo. Ibi bica umwanzi intege kuko we atagwiza ingabo.

**B) INTAMBWE YA KABIRI/URUGAMBA RUTICAYE HAMWE (MOBILE PHASE)**

Iyi ntambwe igerwaho ari uko abarwanashyaka bagwiriye kandi bamaze no kugira intwaro zihagije. Ubwo baba batangiye kuba benshi.

**Ibiranga iyi ntambwe:**

Imigambi ikomeza kuba nk'iyo mu ntambwe ya mbere (guerilla warfare) uretse ko ingabo ziba zimaze kwiyumva imbaraga zikagira ibitero bikomeye.

i) Abarwanashyaka baba bafite umutwe umwe mu gice runaka bagahuza cyane imigambi (centralised command) ntibarwana mu dutsiko
ii) Ibice biba bimaze kugira umubare munini kandi uhagije nka Battaillon (abantu 1,000) no kurenga.
iii) Kurwana kuba gushingiye kukunyaruka bitari ugufata agace kamwe. Bakubita babambura. Mbese iyo bateye ahantu bucya bandurutse!
iv) Abarwanashyaka baba bakomeza kwiyongera kuko bagenda hagari batarura abarwanyi kuva mu baturage ndetse n'abatoroka mu ngabo z'umwanzi — Dukwiye kumenya ko: —

Iyo ntambara igeze mu rwego rwa «Z» hari ibya ngombwa bikurikizwa nka bitatu:

i) Nta kuzarira — kuruhuka byirambuye. Ingabo ni uguhora zigenda; zimuka. Ibi bituma zidaterwa kandi zo zigashobora gutera n'ubwo haba kure. (Constant mobility)
ii) Ubuzima bw'umurwanashyaka kuba ari nko «Kuryamira amajanja». Nta guhwema cyangwa kwiganda. Bagomba gushishikara no gushira ubwoba. (constant vigilance).

iii) Nakwizera cyane kubaho. Buri wese yashobora kuba umwanzi - nuwo muri kumwe! Utinda kwemera icyo utiboneye n'ayawe abiri; wemera ari uko ubonye (constant distruct or mutual distrust).

**C) INTAMBWE YA GATATU — INTAMBARA YA KARAHA BUTAKA.**

Iyi ni yo ntambwe ya nyuma y'iyi nzira — abarwanashyaka baba ari benshi cyane. N'ibikoresho ari byinshi. Ibiranga intambara ya karaha butaka twari twabibonye.

**Ibyiza by'iyi nzira** (Advantages)

i) Izamura ibitekerezo bya rubanda nyamwinshi maze igakangura imbaga. Abantu bashirika ubwoba bakiga amasomo ahagije cyane mu bikorwa.
ii) Intambara ndende ivamo ingabo z'abarwanashyaka zikunze guharanira gucungura igihugu burundu.
iii) Bituma rubanda bakora ishyaka ry'imena (strong organ or party)
iv) Mu ntambara nk'iyi havukamo ubumwe mu bitekerezo no mu bikorwa.
v) Havuka umuco wo gukorera hamwe;

## KU NYUNDO KARI KABAYE, YA MANA Y'I RWAZA IKINGA AKABOKO.

Nduwayezu Balthazar ntabwo yabivuze byose. Abahutu bo ku Nyundo bumvise umudumo w'amasasu haruguru yabo mu Bigogwe, bati reka da! Ziriya ngegera zizasange ibyitso byazo bikiturimo koko?

Ni uko barakara umujinya imipanga n'amashoka babikoraho, basongora imigano, bafata amakoro, amacumu n'amahiri barabyegura, barakomeza bati nta muporofeseri w'Umututsi dushaka ino aha (dore ko nabo bahiganje). Bati aka gatsiko k'Abatutsi aha ku Nyundo karimo ibyitso by'Inkotanyi, tugomba kwitabara bitaraba nabi.
Icyakurikiye icyo cyemezo byanyeretse ko Perezida wacu udusaba kudasubiranamo azi gushishoza koko. None se n'Abahutu bitwa ngo barifashije bose ko bari bagiye kuhagwa. Ntibyari bikwiye kubera isomo n'abandi bateganyaga gusubiranamo bakabireka? Iyo Perefe wa Gisenyi na Gendarmerie batahagoboka kari kabaye. Ubu nta mukozi wa Leta uba ukiri ku Nyundo, ubu isoko rya Mahoko riba ryarasenyutse, abanyeshurikazi bo ku Nyundo baba barakorewe amarorewa... mbese abari kuhagwa bajyaga kuruta abo Inkotanyi zishe mu birunga. Ariko se bantu bo ku Nyundo, aho Nyandwi w'i Bugande ntiyaba yarabasuye akabanduza ubukotanyi? Oya reka tubivuge maze mumbwire niba mutari mugiye guseba koko.

Ndabanza mbisegure ho ariko, kuko icyabarakaje gifite ishingiro. Ntimwumva icyari kizanye Inkotayi i Gisenyi. Kubabohoza se? Ya demokarasi se? Gufata ubutegetsi se? Mbese mwabonaga ko nta kuntu inyenzi zari gutekereza kwerekeza iya Gisenyi nta byitso zihafite, kandi ni byo koko.

Umva nawe Kajeguhakwa yari ahafite inshuti nyinshi, n'ubu ziracyidegembya i Gisenyi. Bizimungu Pasteur na we niho avuka, ahafite ibyitso. Mukabona ko agatsiko k'Abatutsi bo ku Nyundo kataburamo ibyitso, muti kubera ko tutazi icyitso n'ikitari cyo, ako gatsiko ni ukugatsemba kose, ahasigaye tukazirwariza n'izo ngegera z'Inkotanyi. Ndetse ngo mwabonye n'abaporofeseri bari basabagijwe n'ibyishimo igihe havugwaga ko Umugi wa Ruhengeri wafashwe, bo ngo basaga n'abizeye ko Inkotanyi zigiye gufata na Gisenyi. Rwose baturage ndabumva, nta kuntu ibyo bitari kubarakaza.

Ariko se kandi, ubwo burakari bwagombaga kuberekeza ku nka? Yego Abagoyi mukunda inyama, kandi reka muzikunde muzi korora. Ariko se iyo Inkotanyi zisanga mukotanira inyama, mwari kuzibwira ko ubwo murengera urwababyaye?

Bamwe muri mwe babonye imidugararo itangiye, bati reka dusahure umutungo w'abifite abo ari bo bose, ngo namwe ntimwiyanze. Byahoshejwe n'uko Abajandarume na Perefe bahageze, naho ubundi ndahamya ko abajura bari babonye uburyo bwo gukora akazi kabo. Bamwe bari batangiye kuvuga bati mbese ariya maduka yo kuri Mahoko yo ntawayasura? Abandi bati nyamara no muri Lycée harimo umutungo. None se si ibyo Inkotanyi zishaka kugira ngo zitubone? Ubwo ntimwari mugiye kuzishyigikira kandi nzi ko mutazikunda?

Ku byerekeye amashuri byo, hari umuturage waje kumbwira ati nyamara n'ubwo bihosheje bwose, n'aya mashuri yanyu ateye akantu. Ariko Inkotanyi zateguye imigambi yazo kuva kera, ubuyobozi bw'amashuri y'amadini afashwa na Leta bwo mububona mute? Ati iyo atari umuzungu uriyobora, ni kuki riba riyoborwa n'ubwoko bumwe gusa? Ese ko uhagarariye ayo mashuri afite uburenganzira bwo gushyiramo 1/10 cy'abe, mujya mureba ku bwoko bw'abo azana? Ati reba ubuyobozi bwa Save — Zaza — Nyundo — Rwamagana — Inyemeramihigo, urebe Musanze — Gahini — Kabgayi — Mubuga,...
Ati n'ahandi hose ntazi, ntiriwe mvuga mu mashuri yigenga. Ati iringanizwa rikorwa rite muri ubwo buyobozi?

Narumiwe mbura icyo namusubiza, mubaza niba ibyo byatuma abaturage bashaka gutera ikigo cy'ishuri iri n'iri, aransubiza ati «nayo yaba impamvu». Byarambabaje cyane kubona abana b'abanyeshuri bashobora kuzira iringaniza kandi atari bo barikora, ahubwo rikorwa ngo na za orudinateri za MINEPRISEC.

Baturage ba Nyundo rero muzambabarire kubona ntangaje ko mwitwaje igitero cy'Inkotanyi mugashaka gusahura umutungo w'Abahutu barushye bawushaka. Si mwe nabwiraga gusa, naburiraga n'abandi baba bagishaka gusubiranamo, mbamenyesha ko ishuri ritavangura amoko rishobora kuba n'iwabo.

*MUSAFILI Hilde.*
*GISENYI-INFO.*

## ABATURAGE BA KOMINI RWERERE NA MUTURA BAGABANIJE ICYIZERE BARI BAFITIYE ABAYOBOZI BABO.

Mu mpera z'ukwezi kwa mbere 1991, abaturage bo mu ma Komini ya Rwerere, Mutura, Rubavu ndetse na Kanama, bari biteguye igitero cy'Inyenzi-Nkotanyi zirariraga ko zishobora guturuka mu birunga zigataha mu murwa mukuru wa Nizisubize amerwe mu isaho, kuko abaturage twese tuzafatanya n'Ingabo zacu tukazirimburira ku icumu.

Ku wa gatanu tariki ya 1 Gashyantare 1991, abaturage bo muri Komini Mutura bafashe akanyenzi kari kaje gufunguza ku cyitso cyari gituye hafi y'ishyamba.
Mu museke wo ku cyumweru ku ya 3 Gashyantare 1991, urusaku rw'amasasu rwumvikaniye hafi y'ikigo cy'abasirikari bo mu Bigobwe, ndetse no mu majyaruguru ya Komini Mutura. Amenshi muri ayo masasu, ngo yarashwe n'ibyitso by'Inkotanyi byari muri Komini Mutura. Kubera urusaku rw'amasasu, abaturage bo muri Mutura na Rwerere bwakeye bariye karungu, biyemeza gushyikiriza ubutegetsi abakekwa kuba ari ibyitso by'Inkotanyi, dore ko abategetsi bari baravuniye ibiti mu matwi.



### UKO BYAGENZE MURI RWERERE.

Kuki abaturage barakaye bigatuma batumva amategeko ya ba Burugumesitiri? Iyo umuntu asesenguye neza asanga ari ukubera ko abategetsi b'ayo makomini yombi (RWERERE na MUTURA) batarigeze basaka abantu bose bakekwagaho kuba ibyitso by'Inkotanyi ndetse ngo icyatumye abategetsi badasaka abo baturage bakeka, byatewe n'inda nini yabo. Umutage wabaga agiye gusakwa yashakaga akayabo k'amafaranga aherekejwe na za bihogo, maze Konseye wa Segiteri avukamo, akayatera imirwi, ariko akamenya umusaya wa Shebuja — mvuze shebuja kuko ubutegetsi bw'ayo makomini ntaho butaniye n'ingoma ya gihake Nawe se, kubona Burugumesitiri yirukana abakozi ba komini nta gasopo n'imwe abahaye, ntagire n'urwego na rumwe rw'ubutegetsi abimenyesha ntibitangaje! Abo bakozi bazize iki? Ngo ni uko ari indashima da!!
Icyambereye urujijo ariko ni uko abo bakozi babonye ibaruwa ibirukana nimugoroba, mu gitondo bagahurira ku biro n'abakozi bashya bari baje kubasimbura. Bo ngo biyemeje kujya babivuga neza buri kwezi!!

Reka nikomereze iby'ingegera-nkotanyi, kuko ariya mayeri akoreshwa n'ubutegetsi bwa komini, iyo banyunyuza imitsi y'abo bayobora bayobya ari menshi. Dore ngo mu gihe abaturage benshi bari bashishikajwe no kurengera ubusugire bw'igihugu cyabo hari umukonseye warashwe n'umupolisi ariko mu by'amahirwe ntiryamufata. Iraswa ry'uwo mukonseye rivugwa kwinshi bamwe bavuga ko uwo mupolisi yarashe kubera ubusinzi, abandi bavuga ko ari umuyobozi w'urukiko rwa Rwerere waguriye uwo mupolisi ngo yivugane uwo mukonseye. Bityo umugore w'uwo muyobozi w'urukiko rwa Rwerere utarashoboye gutorwa n'abaturage yenda amahirwe yazamusekera akaba konseye!!
Icyakora umuyobozi w'urukiko rwa Rwerere yemera ko ayo marorerwa yabaye yari arangije gusangira akagwa!!!? N'uwo mupolisi wagombaga gufatanya na konseye kubumbatira uwo mutekano. Byongeye kandi, ari uwo mupolisi, ndetse na konseye bombi bemeza ko ari nta masinde bari bafitanye. Kuko ngo n'ikimenyimenyi uwo mukonseye ari we wasabiye uwo mupolisi akazi. Twizeye ko uzagaragara ho icyaha azahanwa bukotanyi.

Mu gihe abenshi mu bakozi ba Komini bari barangajwe n'ayo matiku, abaturage bo muri Rwerere bari bashishikajwe no kujya kwifatira abantu bose bakekagaho kuba ibyitso by'Inkotanyi. N'ubwo abenshi mu bakekwaga bageraga kuri komini bakomeretse nta wapfuye, uretse abahitagamo kwiyahura. Ubutegetsi busabwe gusuzumana ubwitonzi abantu babushyikirije. Abere bakazarekurwa. Ubutegetsi bwa Komini bugomba kwikubita agashyi bugashishoza cyane, bukareba niba nta bantu, abaturage bakikiye kubera imyanya y'ibyubahiro bafite muri komini. Nyabuna nimususumira, abasirikari muzababe hafi.

### MURI MUTURA BITE??

Mu gitondo cyo kuwa 4 Gashyantare 1991, abaturage bo muri Mutura babyutse bajya gushakashaka hose inyangarwanda n'ibyitso byazo, ibyo babonye bakabishyikiriza ubutegetsi bwa komini. Icyakanguye abaturage ni akanyenzi bafashe kagiye gufunguza uturyo kwa Sendegeya, abaturage bari baranze kumushira amakenga, dore ko n'umukobwa bita Marishekome yari yashyikirije ubutegetsi ibimenyetso simusiga, ariko bwo bukica amatwi. Ahubwo ngo icyo abategetsi ba komini bari bimirije imbere, ngo ni uguhanisha ibyitso amafaranga atagira ingano. Hashize iminsi ibiri ako kanyenzi gafashwe, niho urusaku rw'amasasu rwumvikaniye mu Bigogwe ndetse no hafi ya komini Mutura.
Icyarakaje abaturage cyane ni uko ngo ayo masasu amenshi yarashwe n'ibyitso. Bwakeye ku wa 5 Gashyantare 1991 abaturage bashyikiriza ubutegetsi bwa komini abantu bose bakekwa kuba ibyitso. Abenshi ngo no ku GISENYI barabashakaga ubwo bahita babajyana yo. Muri Kaminuza y'i Mudende (yari ibitse ibyitso byinshi) abaturage naho barahageze. Icyatubabaje cyane ariko ni uko hari umuzungu washatse gutorokesha icyitso bikamupfana, kuko abaturage bari bakanuye!

Harya umunyamahanga ushaka guhisha umwanzi w'igihugu u Rwanda rumutegeka iki? Abategetsi nibarusheho kugenzura cyane Kaminuza y'i Mudende kuko ibyitso by'Inkotanyi atari Abanyarwanda gusa. Kandi abategetsi ba komini bagomba gushishoza cyane.
Abategetsi n'abaturage bose nibafatanye n'Ingabo z'u Rwanda kugira ngo dutsinde vuba kandi burundu inyenzi-nkotanyi n'ibyitso byazo.

Icyakora Segafunga wahitanwe n'abaturage we ntimukiririrwe mushakisha, kuko n'abavandimwe be bamuhamya kuva kera ko ari icyitso cy'Inkotanyi, uretse ko ubutegetsi bwa komini bwari bwanze kubumva. Kalisa na Segafunga bamaze gupfa, Burugumesitiri wa Mutura yagiye ariko anahiga ko byanze bikunze azabahorera, dore ko zari inshuti ze magara. Icyatubabaje ariko ni uko Burugumesitiri yamaze kuvuga ayo magambo, ibyitso by'Inkotanyi byo muri Mutura bikarasa umusirikari w'u Rwanda, undi bikamutemagura. Uyu Burugumesitiri wa Komini Mutura ntawamushira amakenga, kuko kuva intambara yatangira yerekanye ko ashyigikiye Inkotanyi yanze gutahura ibyitso. Byongeye kandi umugore we ni mushiki w'icyitso cy'Inkotanyi ikomeye cyitwa Papiyasi Rupiya. Ndetse ngo uriya mu Burugumesitiri yigeze no gushaka gufunguza Rupiya muramu we ariko ngo biramunanira.

Igihe twari muri icyo cyunamo cy'Ingabo yarashwe n'icyitso cyagombye kuba cyarafashwe kera, indi nkuru y'incamugongo yaje itubwira ko hari ikindi cyitso cy'Inkotanyi muri Rwerere cyarashe abasirikari bacu kikabahusha kuko ari ba makasi, kandi bari bayobowe na Kapiteni wanze kuraswa n'abashumba. Kandi abo basirikari bacu bo bagendaga bashaka hose inyangarwanda n'ibyitso byazo. Ese ni Burugumesitiri washatse guhorera inkoramutima ze zari zimaze gupfa?

### GUFATANYA N'INGABO Z'U RWANDA BIRI UKWINSHI.

Gutanga umusanzu w'Ingabo, kuzereka aho ibyitso by'Inkotanyi byihishe cyane cyane ariko tugomba kuziganiza no kuzisusurutsa mu karere dutuyemo. Aha mboneye ho gushimira utwana two muri Segiteri ya Kantwari twagiye tubaganiza. Dore ko utwo twana twari twambaye nk'abasirikari twifashishije amababi y'ibiti. Turirimbira abasirikari indirimbo zahimbwe n'Abanyarwanda barata ubutwari bw'Ingabo z'u Rwanda.
Iyo ndirimbo yitwa:

**INYENZI ZA RWIGEMA NTACYO ZIZADUTWARA**

Twese buri muntu n'intwaro ye
Amanywa na nijoro inyenzi za Rwigema
ntacyo zizadutwara
Mu ishyamba ryo mu Mutara
Nzagendana na Kaporali
I Kivuye na Kiyombe turi hamwe
na Ajida, Kapiteni na Majoro
Twese buri muntu n'intwaro ye
Amanywa na nijoro inyenzi
za Rwigema ntacyo zizadutwara.
Mu Ruhengeri ndetse no mu Rwanda hose
Tuzagendana n'Ingabo zacu zose
Twese hamwe buri muntu n'intwaro ye
Inyenzi za Rwigema ntacyo zizadutwara.



## MAJOR NTIRURASHIRA ANASTASE YATESHEJE MUDENGE POSITION.

Mu Ruhengeri batewe batuguwe. Ku Gisenyi bahabonera isomo kuko abaturage b'aho bumvaga ko nyuma ya Kigali, Kibungo, Byumba na Ruhengeri, ari bo batahiwe. Abategetsi n'abaturage barahagurutse barahagarara. Amasasu y'umukwabu ashyirwa guhera saa kumi n'ebyiri za nimugoroba kugeza ku za mu gitondo. Hafatwa ibyemezo byo kongera gusaka amazu. Byose biracyakomeza.

### ABENSHI BARUSHIJEHO KWIBAZA KU MIKORERE YA GISENYI-INFORMATION.

Ni ku ya 31 Mutarama mu masaha ya mbere ya saa sita. Twicaye mu nzu y'ibiro ntaramakuru Gisenyi-Info. Turakira telefoni z'irya n'ino nk'uko bisanzwe; muri icyo gihe ariko, inyinshi zari izo mu mpande zose z'umugi wa Gisenyi. Zose zirabaza ikintu kimwe: Ese *Kangura nº 9* ntiragera aho? Natwe igisubizo kikaba kimwe: turacyategereje.
Mu ma saa kumi tubone Kangura ya 9 irasesekaye. Barayirwanira sinakubwira. Ndetse ugize amahirwe wo kuyibona akayisogongerera aho atararenga umutaru.

Ni bwo rero dutangiye kumva ibitekerezo by'abasomyi. Ibyinshi bikagusha kuri Mudenge Genade wari watunzwe agatoki. Kuko uyu mugabo yanditswe mbere y'uko afatwa mu ijoro ryo kuwa 28 rishyira uwa 29 Mutarama 1991, kandi agafatanwa igihanga. Ibyo byateye benshi kurushaho kwibaza ku mikorere ya Gisenyi-Info. Hadateye kabiri Nkikabahizi Stanislas na we watunzwe agatoki aba atawe muri yombi. Inzu ye irasakwa cyane. Hafatirwa ibarwa yandikiwe imubwira amagambo nk'ayo bari bandikiye Longin Rudasingwa ngo: «azabage yifashe». Ahaa!! Umunyarwanda yise umwana we «Nzabalirwa».

### UKO TUZI MUDENGE GENADE.

Abanyeshuri bize ku kigo cy'amashuri cya Murunda muri Komini Rutsiro hagati 1965 n'1974 bazi ko Mudenge ari umwarimu. Abenshi muri bo yarabigishije. Yaje kwimukira mu mugi wa Gisenyi, yigisha ku bigo bya Nyakabungo, Muhato, Gacuba, byose biri muri Komini Rubavu. Nyuma aba umukozi mu biro by'amashuri, ifasi ya Gisenyi. Agakubitiraho kuba ari muramu wa Rugema uherutse kuburanishwa mu Nkotanyi. Abazi ibye neza bavuga ko ari we wari ugiye guhabwa amafaranga yo kugura «Sitasiyo TEXACO» zose zari mu Rwanda, ari zo zaje kubyara «E.R.P.». Iyo mpano ngo yayanze avuga ko azarya duke tw'ubwarimu akihungura ingwa!

### IJAMBO RYA MAJORO NTIRUSHIRA ANASTASE RYAMUTESHEJE POSITION.

Ku isabukuru y'ubugira 30 twiboneye demokarasi, perefe yakoresheje inama abaturage b'umugi wa Gisenyi. Atumira Kapiteni BIZIMANA na Majoro NTIRURASHIRA ngo baze kumwunganira mu guha abaturage amabwiriza muri ibi bihe umwanzi agambiriye gutera Gisenyi.
Perefe BIZIMUNGU Kosima amaze kumuha ijambo, Majoro NTIRUSHIRA yambitse imvugo ye umujyo wa gisirikari ati «*ndabizi neza ko uyu mugi wa Gisenyi batigeze bawusaka. None bariya bafite ibipangu binini n'abandi bose mugomba kubasaka. Uwanze gufungura igipangu cye mukaza mukahitubwira. Ubwo na twe tugakoresha ingufu za gisirikari*». Sibwo Mudenge ahiye ubwoba maze mu ma saa munani z'ijoro agatangira gutwika ibiringiti bya gisirikari! Abaturanyi barahuruye bagira ngo bamutabare iyo nkongi y'umuriro basanga inzugi zadadiwe. Bakomeje ku mutima ijambo rya Majoro, bahita bakoresha imbaraga, noneho basanga arakorana (yenyegeza) ibiringiti bya gisirikari. Ni bwo inkongi y'umuriro ihindutse iy'ubukotanyi. Dutegereje ibisobanuro azatanga kuri ibyo biringiti n'ibindi yafatanywe, nk'inyandiko.

**Na byo byabereye ku Gisenyi.**

Dossier y'abanyeshuri bariye cyangwa bashatse kurya amafaranga y'Inkotanyi Pascal Nouveau Riche yarongeye irafungurwa. Ubu abanyeshuri bayariye bariregura bakanashinjana mu butegetsi. Hari hamaze kumenyekana ko uwo Pascal ari we wari ushinzwe kuyobora akanama ko gushaka ingabo z'Inkotanyi mu karere ka Kivu y'amajyaruguru. Abo abonye akabacisha ahitwa i Bibwe (Masisi) bagatunguka muri Uganda, bagahindukira bashoza imiborogo mu bana b'Abanyarwanda. Kuba yaratanze amafaranga rero yitwikiriye H.C.R., bwari uburyo bwo kureshya urubyiruko nyarwanda ruri mu Rwanda rukiga kuri Goma, noneho akazarucengezamo amatwara yo kurwumvisha ko ubutegetsi buriho mu Rwanda ari ubugome, ko ntacyo bwabamariye. Muzi ko ayo mayeri ari yo MUSEVENI yakoresheje mu rubyiruko mu gihe cy'ubunyeshyamba bwe. Icyari gukurikiraho rero ni uguha urwo rubyiruko imbunda.
Cyakora kuva aho *Kangura* itahuriye amayeri ye, Pascal yahise ahungira i Burundi. Ubusanzwe ni umukozi wa H.C.R (Umuryango wita ku mpunzi) kuri Goma. Izina rya Nouveau Riche ni ikibyiniriro akomora ku mbaho yazanaga mu Rwanda akazigurisha muri Economat Général yo ku Nyundo. Bityo aba umukire vuba na bwangu.
Mu banyeshuri bafashwe bakaba baroherejwe muri gereza ya Kigali (1930) tariki ya 3 Gashyantare 1991, hari abagaragaweho ikindi cyaha.
Basanze bafite amakarita n'ibyemezo by'abasomyi bitemewe n'amategeko. Bavuze ko babihawe na mwene BARIZIRA, uwo muhungu akaba azwi cyane ku izina rya «chinois».
Chinois yahamagajwe mu kigo cy'Ingabo z'u Rwanda cya Gisenyi aho bagenzi be bari bari. Iwabo harasatswe basanga ahafite kashe (cachets) za Umoja na Institut de Goma, amashuri yisumbuye ari kuri Goma muri Zayire. Icyaha cyo gutanga ibya ngombwa by'amashuri ntiyagihakanye ndetse n'ababyeyi be barabyemeza. Se umubyara Barizira yabajijwe niba atari azi niba umwana we akora amarorerwa. Agiye gusubiza ati «*n'ubundi icyo cyana cyari cyarananiye nimucyijyane nimushaka...*».
Niba atari amatakirangoyi, dore ko na we yatawe muri yombi kubera izo mpamvu, ibihe birakomeye. Kera tuzavuga ko Inyenzi-Inkotanyi zateje intambara, amagara ya benshi agatererwa hejuru, umubyeyi agasama aye atitaye kuy'umwana we! Abariye mpagama rero nimushikame muryozwe. Ngo umuntu ashobora gusiga ikimwirukansa ariko ntashobora gusiga ikimwirukamo.

*Gisenyi-Info.*



## IBIVUGAGUZA ABAHUTU BO MURI SUPEREFEGITURA NGORORERO NI AMATAKIRANGOYI CYANGWA NI UKURI?

**Intamenya iryana ingonera.**

Kuva tariki ya 1 Ukwakira 1990, aho inyangarwanda zari zimariye gutera urwababyaye cyangwa rwabyaye ba se na ba sekuru, abaturage batangiye kuvuga amagambo tukagira ngo ni ibyo kwivugira gusa. Ubwo wasangaga mu tubari (cabarets) hirya no hino, ndetse no mu miryango, Abahutu bavuga bati ubonye ngo bariya batutsi muri iyi minsi batubwire ngo twabona KIGERI agarutse?! Ngo mbese Abatutsi basubiranye ubutegetsi bwabo twajya he? Ngo ko twahimbye tubahisha, aho twebwe bazaduhisha? Ngo kandi twabona ijuru ribyaye. Ngo icyabaha umugore w'umuhutu maze bakareba aho umwana wabo aba yicaye? Ngo umunsi bongeye kubufata, ntibazi niba buzongera kubacika. Ngo Abahutu ni ab'inda gusa, ntibamenya ibyabaye kera nk'uko bagiriye nabi Abatutsi none bakaba barongora abakobwa babo. Ngo harya Abahutu bariratana Général wabo, umunsi Général w'Abatutsi yaje aho ntiruzabura gica!! Ngo dore akana kigiye imbunda ahatari mu Rwanda kagiye kurufata izuba riva. Ayo magambo yaravuzwe, maze abaturage bagakeka ko ari ukwivugira gusa, ibyayo bitangira kumenyekana nyuma y'itariki ya 1 Ukwakira 1990. Byagiye bivugwa n'abaturage ku buryo ndetse abantu bibwiraga ko ari iby'inzoga, naho ubwo barashyenga bashyirayo.

Tariki ya 2 Ukwakira 1990, aho itangazo ry'Ingabo z'Igihugu ritubwiye ko inyenzi zateye ziyita Inkotanyi, Abatutsi bagiye bumva Radiyo, maze bakabwira Abahutu ariko baciye hasi, ngo rwose murabona mwebwe hari icyo babashakaho? Abo bashaka bari iyo bari, naho mwebwe nimukomeze mwihingire imirima yanyu ntawe uzabakora ngo kandi mumenye ko amaraso y'abana b'Abatutsi yamenetse azabazwa abari babishinzwe atari mwe bahinzi mwiburiye ibyo kurya kuva kera. Abaturage aho bibereye bumvaga ayo magambo bakibaza ikibitera maze bakayoberwa. Ubwo kandi muri iyo minsi, wabonaga Abatutsi bishimye, ndetse bamwe bamenye ko Inkotanyi zatsinze, maze bambara neza ndetse bajya gusengerera abantu ngo nimukomere buriya tuzatsinda. Twavuga bamwe nko mu ba porofeseri bo muri ETO (GATUMBA) n'abandi barimu bo muri Kibilira, bagiye basengerera abantu ngo nibahumure.

### KIBILIRA NI IHURIRO RY'ABATUTSI NGO KANDI YIGEZE GUCUMBIKIRA UMWAMI:

Kubera izo mpamvu, Abatutsi bavugaga ngo n'ubundi umwami yigeze kuba mu Kingogo ahitwa i Kageyo, ngo none n'ubundi bazabona ahagaruka. Bati dore kugera kure si ko gupfa, rwose muzatubona muri iyi minsi. Mukumva ayo magambo, umuntu yagiye yibaza ibyo twabonaga ino muri Kibilira, haba muri segiteri zose, cyane cyane hano ku Muhororo, haba kuri paruwasi, cyangwa ku bitaro by'aho. Abatutsi bakoraga udutsiko, cyane cyane bwije umuntu akibaza icyo bashaka kugera ho. Ngabo mu ba Padiri, kwa muganga, cyangwa mu bakozi babo bakomeye dore ko babafite ino rwose. Muri iyo minsi, Abatutsi batinyutse ndetse no kuvuga ngo imyaka magana ane, n'imyaka mirongo itatu (30) bazaba bareba uwamaze igihe kinini kandi gifite akamaro. Ngo yewe, mwabonye umwanya wanyu none birarangiye. Reka babivuge, ubwo muri iyo minsi, hagati ya 25 Nzeri 1990 n'iya 4 Ukwakira 1990, uwitwa Padiri SEKABARAGA Joseph, wavukiye muri Kibilira agenderera ingo z'Abatutsi, maze umureba akibaza ibyo arimo. Ubundi yagiye aho ari ubu, avuye hano ku Muhororo aho yari Padiri Mukuru, agenda rubanda rwavugije induru.
Turashimira cyane Nyakubahwa Musenyeri KARIBUSHI Wenceslas wadukijije uriya SEKABARAGA J. naho ubundi Kibilira iba yarahiye kera! Kubona umupadiri ahabwa mitasiyo (mutation) abantu bagakoma amashyi mu Kiriziya! Uwakwibariza Musenyeri (Vicaire-Général) GASORE Louis, wavuze iby'uko guhindurwa k'uwo SEKABARAGA Joseph yabibaha kuturusha. Muri iyo minsi, Padiri SEKABARAGA Joseph yagendereye cyane ingo z'Abatutsi twavuga bakurikira:

1. *MUGENGANO Théodore*, uyu ni Diregiteri w'Ikigo cy'amashuri abanza cya Muhororo (abakobwa n'abahungu), amashuri ya Rubona, Kirwa na Ruhindage). Uyu mututsi afite mukuru we witwa NYABUGANDE muri Uganda, kandi yakunze kujya yo cyane mu kwezi kwa munani n'ukwa cyenda 1990. Yakoresheje inama iwabo i Rubona aho avuka, usibye ko ubu yaje gutura ku Muhororo, ayikoresha kwa GAKERI Mathias w'i Rubona ahitwa Ngororero hamwe n'umuhungu witwaga NTAMPAKA J. Berchmans wahitanywe n'ibi byabaye. Ayikoresha ahikwa mu Gashonyi kwa NDAMAGE Barth. na KIMBILIMA Augustin. Yagendaga avuga ngo ntibazagire ubwoba, umunsi hagize abatera bazihagarareho kandi bazabona ababatabara. Ibyo byabaye ku itariki ya 2 n'iya 9 Ukwakira 1990. Umunsi amahane atangira, kuwa 12 Ukwakira 1990, Abatutsi yagiye abwira ngo bazihagarareho b'i Rubona na Kirengo bagiye babona amazu yatse bakavuga ngo dore Abahutu baradutanze, ngo ariko turirwanaho. Niyo mpamvu ndetse bagiye bapfa kuko bari bashoje intambara. Cyakora bagiye bivugira ngo tuzize MUGENGANO Théodore na RUBAYIZA Paul batubwiye ngo tuzirwaneho bazadutabara none dupfuye tutanababonye. Uyu MUGENGANO Th. afite na mukuru we witwa MUSAYIDIZI J.M.V. ubu ukora acumbitse mu Ruhengeri wabaye cyane muri Tanzaniya. Bavuga ko MUGENGANO Th. yagiye hagati y'ukwezi kwa munani n'ukwa cyenda 1990 muri Uganda, Zaïre, Burundi ndetse na Tanzaniya. Amatariki ni yo tutamenya neza. Umuntu yakwibaza icyabaga kimujyanye.

   Imvugo yavugwaga ngo, uyu MUGENGANO Th. yari kuzimanirwa kuba Chef w'i Kingogo.

2. *HATEGEKA Faron:*

   Uyu ni Perezida w'Urukiko rwa Kanto rwa Kibilira. Ni Umututsi wigeze guhunga muri 1973 agaruka nyuma kimwe na bakuru be, ari bo Padiri GATORE Thaddée na NSENGIYUMVA Alfred wigisha mu Iseminari ku Nyundo. Uyu HATEGEKA F. ni we Abapadiri bo ku Muhororo bashinze kureba ibyo yarega Abategetsi b'ino ngo kuko bari bagiye kumarisha Abatutsi. Kubera abapadiri n'ababikira bo ku

Muhororo basatswe tariki ya 10 Ukwakira 1990, bahise bumvisha uwari Perefe wa Gisenyi ngo Superefe NIYITEGEKA Bernard (wapfuye mu minsi yashize afunzwe) na Burugumesitiri NTEZILYAYO Jean Baptiste wategekaga Komini Kibilira, ngo bishyize hamwe kugira ngo bicishe Abatutsi babateza Abahutu ngo kandi basenyeshe amazu y'Imana.

Ibyo byashinzwe cyane cyane Musenyeri GASORE Louis uri hano ku Muhororo ngo azajye abyumvisha Abategetsi ba Gisenyi. Uwo Musenyeri iwabo ni i Zaza kandi yabaye cyane ku Nyundo, ndetse twumva ko hari abafatiwe ku Gisenyi bakavuga ko ari we wabahaye imbunda. Uyu Faron ngo ubu ashinzwe kuzajya areba Abahutu baburana, maze akabatsindisha ku mayeri, mbese bakicirwa ku rwara. Ngo yari kuzaba nawe Perezida w'Urukiko rw'Iremezo rwa Gisenyi iyo Inkotanyi zitsinda. Niko amatwi aduha.

Twibutse ko ngo MUGENGANO Théodore azajya akora uko ashoboye, afatanyije n'abandi batutsi, bakaka amafaranga, bakajya kureba aho ibizamini biteguririrwa, bakabyigisha abana b'Abatutsi rwihishwa maze Abahutu bagatsindwa. Ngo ngaho bazarebe niba Abatutsi batazajya babona imyanya myinshi.

Ibirego bya HATEGEKA Faron yatanze afatanyije na MUGENGANO Théodore, KAVUMU Jean, GAGA Eugène, RUBAYIZA Paul, RUKENKE Faustin, KIMBILIMA Augustin, ndetse bafatanyije n'abapadiri, ari bo RWIGENZA François, Umukuru wa Paruwasi ya Muhororo, Musenyeri GASORE Loui, na Padiri NDANGAMIRA Denis wigeze kujya mu baswahiri, ntabwo ibyo birego bifite ishingiro, ahubwo ngo bababajwe no kubona abapadiri n'ababikira baza gusakwa. Bityo bigatuma bihimura babeshyera abategetsi ba Superefe wa Ngororero (NIYITEGEKA B.) na Burugurumesitiri wa Komini Kibilira (NTEZILYAYO J.B.) baza gutanga itegeko ryo kugira uwo bica koko? None aba bakomeye bahungiye kwa Padiri, kuri Komini, Superefegitura bagendaga mu kirere? Ahubwo bamenye gusa ko abaturage bari barumvise amagambo kera noneho babonye bateye bahita bibwira ko bagombye kwirwanaho.

3. *GAGA Eugène:*

Uyu mbere y'uko Inkotanyi zitera yagiye ajya cyane i Nyanza, i Bugesera tukibaza icyo agiye kumara. Ubwo na Kigali rugeretse. Uyu mugabo akora muri REDEMI i Gatumba akazi ka tourneur kandi ubu yabaye umunyagisenyi kandi ubundi ari uw'i Gitarama. Twatangajwe no kubona yaragiye i Gisenyi tariki ya 30 Nzeri 1990, ntabwo ari membre wa Komite communal, arara i Gisenyi, bucya arara mu Ruhengeri, agaruka i Gatumba tariki ya 2 Ukwakira 1990. Aho ubwo ntiyari yagiye kureba niba koko Inkotanyi zateye. Twakwibutsa ko na HATEGEKA F. membre du Comité Communal Kibilira, nawe yaraye i Gisenyi, akananyura i Kigali na ho akarara, ubwo mwabona batari babizi koko? Hari ubwo MUGENGANO Th., KAVUMU Jean na GAGA Eugène, umwe yanyuze i Kigali, undi mu Ruhengeri, undi ku Kabaya maze baza guhurira i Gisenyi, twibaza iryo hurirane aho riturutse biratuyobera. Tariki ya 12 Ukwakira 1990, ino batangiye gutera, GAGA Eugène yabajijwe niba atazi ibyo bintu (yabazwaga na HARELIMANA Gervais), Chef de la Garde Industrielle i Gatumba, amubwira ko usibye Padiri SEKABARAGA wabimubwiye, ariko we akanga kubyemera ngo ntabwo yari abizi. Ngo cyakora yaketse ko ari impuha ariko akagerekaho ko yanze iby'imbunda Padiri SEKABARAGA Joseph yari amubwiye. Murasanga rero babiziranyeho.

**N.B.:** *Padiri SEKABARAGA Joseph,* ni we wajyanye imbunda bakeka zari ino kuko cyane cyane mu ijoro ryo kuwa 3 rishyira uwa 4 Ukwakira 1990, yazengurutse ingo zose z'Abatutsi nko kwa KARITISI Théophile ubu ufunze, GAKUMBA Aloys, ufunze kimwe na RWAGASORE Bénoît. Yagiye kandi kwa MUNYAMBONWA Carpophore wazize iyi ntambara n'abe, kwa GAGA Eugène, MUGENGANO Théodore, RUKENKE Faustin na RUBAYIZA Paul kimwe na KAVUMU Jean. Izo mpurirane zabaye umunsi umwe cyangwa ibiri kandi mu ngo z'Abatutsi twaketse n'ubu dukeka twibaza impamvu zazo. Yanabonanye na RUSA François Xavier ufite imodoka ya Daihatsu nawe bakamukoresha kujya guhisha imbunda n'ibindi byari kugira nabi. Uyu RUSA X. yivugiye ko Abahutu bazapfa bategekwa n'Abatutsi. Uyu ni umucuruzi, ariko yize muri Zayire (Goma). Se yitwa KAMANDWA Philippe wahoze ukorera Somirwa i Gatumba, ni naho bavanye amafaranga. Urebye mu kuri imbunda, amasasu n'ibindi byagombaga gufatwa, byajimijwe na Padiri SEKABARAGA Joseph afatanyije na RUSA François-Xavier, kuko bari bafite imodoka buri wese ku giti cye. Hari abavuga ko imbunda ubu zaba zarashyizwe mu bipapuro maze zigatabwa, cyangwa zikajugunywa muri W.C. no mu ruzi.

Umugabo TADUYE Vital w'i Rusebeya iyo Padiri SEKABARAGA J. akomoka, ubu na we wazize iyi ntambara, yari afite (kandi baracyari muri Uganda) abana be barenze bane n'abandi bene wabo. Twatangajwe no kubona umuhungu wa HABIYAMBERE Ild. yaraje ku Muhororo mbere y'intambara akabwira Padiri Denis NDANGAMIRA ko aramubwira yitonze ibyo yabonye i Burundi n'i Bugande mu minsi ishize. Uwo musore w'inzobe yari kumwe na Stanislas wubaka kimwe n'undi tutashoboye kumenya.

4. *KAVUMU Jean,* umwarimu wigisha ku Muhororo, ngo niwe ushinzwe discipline. Uyu kubera mushiki we utunzwe n'umuzungu, akaba na mwene wabo wa BAGANAHE L. ucururiza ku Gisenyi, ni we utanga amakuru, akanagezwaho amafaranga bakoresha.
5. *RUBAYIZA Paul,* Diregiteri wa CERAI Ntobwe; ntabwo rwose agera ku mashuri, ibye ni ukwihorera i Kigali, abeshya ngo agiye muri MINEPRISEC, dore ko umukwe we ZIGAMA Denis ari ho yakoraga, ubundi ati mvuye i Byumba, iyo yashyingiye, i Butare kwa sebukwe; nyamara ubwo akagenda avuga ngo aho azashyira Abahutu ni we uhazi ntibazitwaze ngo nyina ni Umuhutukazi. Yari yarabujije umwana we witwa KABAYIZA kwigisha ngo arashaka ko azahabwa indi myanya ikomeye. Rwose hari benshi bagiye bagwa muri ibi bakavuga ko ari we nyirabayazana.
6. *Dr. NTAZINDA Gaspard,* Médecin Directeur a.i. à Muhororo. Uyu rwose ni we wakoresheje telefoni ayiha abapadiri, Abatutsi ngo bavuge hirya hino ibyabaye nibitabaye kugira ngo isi yose imenye ko u Rwanda nta demokarasi ihari. Ubu abaturage ntabwo bishimiye uko akora.
7. *RUKENKE Faustin,* KIMBIRWA Augustin na RUSA Fr. Xavier,



respectivement, enseignant et commerçant. Aba birirwa baha Abahutu amayoga ngo kugira ngo abandi Batutsi babone uko bakora amanama yabo nta we ubarogoya. Twashoboye kumenya ko ngo bagenda bavuga ngo nibegere abakomeye, babasengerere, babahe amaka, babashyingire, maze bizerwe ariko bo bazi icyo bakora. Iyo mvugo ituruka mu Batutsi hafi ya bose. Ngo nibegera abakomeye, ntabwo Abahutu bato bazabashobora. Aya mazina nabahaye, ni Abatutsi Padiri SEKABARAGA Joseph yagiye agenderera cyane mbere y'intambara no mu minsi ya mbere itangiye. Uyu SEKABARAGA Joseph kimwe na Padiri NIYITEGEKA Alfred n'ubu bari i Muhororo kuva tariki ya 7 Ukuboza 1990, ariko amagambo SEKABARAGA J. yagiye avuga, wabonaga ameze nk'uwiyenza ngo bagiye bamuvuga.

**MU BY'UKURI ABAFUNZWE BO MURI KIBILIRA BARAZIRA IBYO BAKOZE?**

Ashwi da, barazira raporo, zakozwe n'abo Batutsi bakomeye bafatanyije n'abapadiri bari ku Muhororo, ngo baragira ngo nabo bafungishe abakomeye cyangwa abakize maze Abahutu basigare bamanjiriwe, babuze hepfo no haruguru.

1. *SHYIRAMBERE Innocent,* conseiller wa Segiteri Rubona. Yafatishijwe na TEMAHAGARI Sylvestre yasimbuye k'umwanya w'ubujyanama maze akamugirira ishyari. Kubona TEMAHAGARI Sy. kuva tariki ya 17 Ukwakira 1990 aho bahagarikiye Superefe NITEGEKA na Burugumesitiri NTEZILYAYO J.B. yahoraga mu Batutsi ku Muhororo abaha raporo abeshyera abantu, maze Abatutsi akaba ari bo bazandika neza. We kubera ko afitanye ubucuti na I.P.J. na Subusititi n'abandi bari kumwe. Akagenda yigamba hirya hino ngo azi ko barafatwa bagafungwa. Ndetse yongeragaho n'uwitwa TEGANYA Innocent. Ubwo yari azi ko barafatwa bagafungwa. Ndetse yongeragaho n'uwitwa TEGANYA Innocent. Ubwo yari yabimenye ate? Ni uko yari yabyemereye n'abo bakora anketi. Mukuru SHYIRAMBERE Innocent bamurega ngo yicishije abantu, barabeshya. Tariki ya 12 Ukwakira 1990 yakoresheje inama y'abaserire bose kandi avuye mu Ngororero mu nama ya Perefe wa Gisenyi; igihe bakiri mu namu nama babona imiriro iraka hirya hino, basohotse basanga abaturage bakwiye imisozi, batangira gukiza ari ko biba iby'ubusa. Abatutsi begereye iwe, bagiye bazana ibintu aho iwe, barahaguma barara aho, bukeye ati dore burakeye, ngiye mu yandi maselire kureba uko byifashe, kandi bari benshi, ati mujye kuri komini cyangwa kuri paruwasi. Barabyemeranya. SHYIRAMBERE Innocent arakugendera ageze mu yandi maselire ya Buremba, Kigogo, abantu bamuca inyuma bafata b'Abatutsi bari iwe babajyana mu ruzi ariko barwana. Twanabamenyesha ko abaje kwa SHYIRAMBERE Innocent bagiye ku idari kureba ababa bahihishe, ni uko kubera ko umugore we nyina ari umututsikazi, agira ubwoba kuko na we bendaga kumwica maze barabajyana. Ng'uko uko Abatutsi bari kwa SHYIRAMBERE Innocent, umujyanama wa RUBONA bapfuye. Dusanga Shyirambere Innocent arengana yari akwiriye gufungurwa agasubira ku kazi ke. Turashimira Burugumesitiri mushya wa Komini Kibilira wamenye amatiku ya TEMAHAGARI Sy. maze ntamushyire mu mwanya w'ubujyanama. Turashimira byimazeyo Milita Superefe RUKABUKIRA Ild. wa Ngororero ukuntu yamaganye ku mugaragaro uriya TEMAHAGARI Sy. mu nama y'abaturage yabereye i Ngurugunzu mu kwezi kwa 11/1990.

Niyo mpamvu ndetse bareze DUSABEYEZU Thomas, wari assistant wa Burugumesitiri, licencié en droit; LYANYIRINKA J. Berchmans, Directeur du Centre Scolaire KIRENGO kubera ko ngo bazi ubwenge byanga bikunda ibyabaye bari babizi. Ng'iyo impamvu Abatutsi bashingiraho bafatanyije n'abapadiri kugira ngo baheze abantu muri gereza. Ntawahakana ko abantu batapfuye, ariko ntabwo bishwe n'abazi ubwenge. Bazize amagambo bagiye bavuga mbere akumva n'abaturage baturanye bikabarakaza, bigatuma birwanaho, mbese byari nko kwirengera kuko bavugaga bati nibadutanga baratumara. Ndetse abapfuye benshi bazize ko bene wabo bari bababeshye ngo bazirwaneho. Dore bari bagiye kubipfa aho bari kwa padiri.

**DUKOMEZE TUVUGA UKO ABAFUNZWE BABESHYERA:**

2. *DUSABEYEZU Thomas,* wari assistant wa Burugumesitiri NTEZILYAYO J. Baptiste kandi akaba afite licence muri droit. Uyu Abatutsi bamuvugiye ngo kuko ari we babona azi iby'amategeko, ngo baramutse batamuvuze, yazajya yandika uko bimeze ugasanga Abatutsi ari bo babizira. Uwazabaza KABANDANA Jean, Porofeseri muri A.D.E.C. (Association pour le Développement de l'Education) mu ishuri ry'ababyeyi i Ruhanga, ngo maze ababwire ukuntu we aririmba uyu DUSABEYEZU Th. ngo iyo atahaba aba yaritabye Imana rugikubita. Bakomeza kubeshyera Thomas uyu ngo afatanyije n'uwari chauffeur wa Komini Kibilira witwa DUSABEYEZU André bita BIZURU ngo bagendaga bavuga ngo nibakore. Bishoboka bite kandi hose kenshi na kenshi babaga bari kumwe na IPJ. na Burugumesitiri wa Komini Kibilira. Ibi byose babigirira ngo gushaka kwikiza abo babona bajijukiwe cyangwa ngo bakize. Uriya mucuruzi RURIHOSE Ildephonse, Abatutsi bari bamushyirishije muri amigo atari uko benshi bamufitiye amafaranga kandi bakaba bashaka uko yazahera?
3. *LYANYILINKA Jean Berchmans,* uyu mugabo yarangije amashuri nko muri 1964 — 65. Aba umwarimu, Inspecteur w'amashuri Kibilira-Ramba, yongera kwigisha, ubu yari Diregiteri wa Centre Kirengo, ishuri rya Leta muri Kibilira. Murabona igihe yakoreye, yirwanyeho abona ibintu hirya hino, none Abatutsi nibyo bamuziza kuko babona yitunze. Ni kimwe n'abandi ba diregiteri b'amashuri Abatutsi bashaka gufungisha. Muri rusange, ntabwo Abatutsi bifuza ujijutse muri Kibilira ko yahaba. Bifuza gusigarana ubutegetsi bwose. Lyanyirinka bamubeshyera ngo yishe abana bo kwa HITIMANA bita Jokeri. Ngaho nimurebe uriya mugabo umeze neza ukuntu yajya kwica abo bana b'umutindi nyakujya ndetse uhingira ibijumba kugira ngo abana be baramuke. None se HITIMANA aravuga ko arusha LYANYILINKA imirima n'ibindi bintu akaba ari byo amuziza? Aha rwose murebe ko ari amagambo Abatutsi bakomeye bo muri Kibilira baratekerera bene wabo kugira ngo bahezemo abatagira icyaha bitwaza ngo baraturanye gusa. Ikindi, biriya byose byatangiye LYANYILINKA yibereye ku ishuri ku Kirengo. Ko yageze imuhira atinze, murabona yabiivamo ate? Mbese ko tubona hemerwa ibirego by'Abatutsi, kuki batemera ibyo Abahutu bavuga kandi bararenganye? Nibabazane maze tuburane turebana, bareke kwitwaza raporo zikorwa, kuko burya umuntu ashobora kwandika uko ashaka abeshyera undi.
4. *DUSABEYEZU André* bita *BIZURU* wari shoferi wa Komini Kibilira. Ubonye Abatutsi nawe bamubeshyera ngo nawe yatangaga amategeko yo kwica abantu? Yayatangaga se ari iki koko? Niba bavuga ko yasahuye, ibyo babimubaza, ariko ntibabeshye ngo yishe abantu. **Tubabazwa rwose** n'amajoro NTEZILYAYO J. Baptiste kimwe n'abo bari bafatanyije, bagiye barara, maze bakaza kuzimanirwa ngo nibo bicishije Abatutsi! Ariko babajije Abatutsi bato ko bo n'ubu batinyuka bakavuga ngo byose byakuruwe n'abakomeye, maze abato aba ari bo bahashirira. Ibyo byabumvisha ko nabo bari babeshywe.

Kimwe n'abandi bose bafunzwe, wenda ntawakwirengagiza koko ko harimo abagize nabi bakica, cyangwa bagakora ibindi bibi, nyamara iyo umuntu arebye neza, asanga byaratewe n'amagambo yagiye avugwa n'Abatutsi, maze Abahutu babona intambara iteye, bagasanga ahasigaye ari ukwirwanaho. Muri Segiteri zose za Komini Kibilira, aho Abatutsi bagiye bapfa, naho Abatutsi bakomeye bari bababwiye ngo bazirwaneho, bituma badahunga vuba, bashoza intambara, irabahitana. Twavuga nk'i Ngurugunzu, i Ntobwe, ku Kirengo, i Rubona, Mikingo n'ahandi.

**TUBESHYUZE IMPUHA:**

— Abatutsi bahungishijwe na Superefe, NITEGEKA B. na Burugumesitir NTEZILYAYO J. Baptiste, bari bafite rwose umutima ushima. Urugero ni muri Segiteri Rugarama ndetse na NTEZILYAYO J.B. yari agiye kuhagwa abarwanaho. Abo batutsi rero bamaze kugera bose hamwe kwa Padiri, izo njijuke zabo zibashyiramo ibitekerezo bibi bivuga ngo ubutegetsi nibwo bwari bugiye kubicisha, bya bindi byabo ngo «Umuhutu umuhisha ukuri ukamuhishurira ikinyoma».

— Abatutsi bose muri Komini Kibilira, bari bazi ko kuwa 15 Ukwakira 1990 hari umunsi mukuru ukomeye w'Abatutsi, ibyo byagaragajwe n'uko mu matariki imidugararo yatangiriyeho, hagati y'itariki ya 12 n'iya 13 Ukwakira 1990, **ingo zose z'Abatutsi zari zahishije amayoga,** yaba inzagwa, ibigage ndetse abifite amabyeri n'ibindi rugeretse. Aho zabaga zitarashya zari zitazwe, abandi ibitoki byahiye. Bishoboka bite ko ingo z'Abatutsi ari zo zahishiriza rimwe, ndetse n'agatindi nyakujya??

Hari Abatutsi batewe, bati shahu umenye naho hirya hari igihugu!! Babaga bizeye ko ari bene wabo baje.

— Ubutegetsi bwa Perefegitura ya Gisenyi bwaratugambaniye cyane. Tubabazwa no kubona igihe ubwo butegetsi bwari bwemereye Sukomisiyo muri Superefegitura ya Ngororero ngo ikore isaka mu ba Padiri no mu Babikira ba Muhororo, maze iyo Sukomisiyo igasanga ibanga ryamenyekanye kera bitewe n'Ubutegetsi bwa Perefegitura ya Gisenyi inyuze ku bitaro bya Muhororo hakoreshejwe telefoni. Ngaho nimwiyumvire!!

— Umwe mu badodwaga ku bitaro ku Muhororo w'Umututsi, ati «bari bavuze ngo ni iminsi itatu gusa tukaba twasubiranye ubutegetsi bwacu, none imipanga irinze kutumara n'urubyaro rwacu kandi abo babivuze bigaramiye! Abandi mu gihe cy'imidugararo, bati badushyize aho twagombaga kubashyira kandi baradutanze. Ikibabaje gusa ni uko abatubwiye ngo tuzirwaneho ntabo twabonye akaba ari twe rubanda dushirira ku icumu».Mu nama yakorewe izo mpunzi ku Muhororo, batinyutse kujya bavuga ngo izo mbesile (imbécile), kandi ubutegetsi bubyumva ntibugire icyo bubivugaho.

**KWENDERANYA.**

— Muri iyi minsi Abatutsi bagiye bashyiraho utwana hirya no hino baha amafaranga ngo bajye bumva icyo Abahutu bavuga bababwire maze babarege. Kubera nyine ayo mafaranga usanga abantu barimo kubeshyerwa ibitigeze bivugwa, ni uko raporo zigakorwa kugira ngo abantu bibwire ko amahane agihari kandi ari bo bayakurura.

— Amagambo baravuga ubwayo ateye inkeke. Wagira ngo ni inkota! Ubonye na Padiri SEKABARAGA J. atinyuke kugenda avuga amagambo ngo bazihorera. Hari mushiki we washyingiwe i Rubona kwa Isidore yari yarabwiye ngo azagume mu Rusumo (centre) ngo azajya amurihirira inzu arimo kugeza imyaka ibiri ishize ngo niho azaba yizeye ko intambara irangiye. Abizi ate? Aho ntiyaba azi neza koko umugambi w'Inkotanyi? Kuki buri gihe iyo uwo mupadiri yaje ku Muhororo hasigara ibigambo bibi ni ukubera iki? Yaranavuze ngo boye kugira ubwoba, n'iyo atagaruka vuba, ngo ariko azajya abikurikira.

Mu ijoro ryo kuwa 4 n'uwa 5 Ukuboza 1990, hari umugabo witwa *KARISA* waguye muri Segiteri ya Kirengo bamutemaguye n'imipanga n'imihoro. Ubu barakora anketi, ariko abakekwa kandi benshi bafashwe ni Abatutsi. Kuki ibyo bintu bagumyakubikurura? Ngo bazatanga amarozi, ngo bazajya bihorera bica abana bacu n'ibindi n'ibindi. Murabona ko bariya batutsi bashaka intambara. Tariki ya 7 Ukuboza 1990, hari inama y'Abatutsi yari igiye kubera kwa Padiri ku Muhororo, kuko uwo SEKABARAGA yari agihari, maze biza kumenyekana birapfuba. Iyo nama yari iyo kumara iki? Baba babimenyesheje ubutegetsi se? Rwose aba batutsi bo muri Kibilira bafite amayeri menshi, kuko ngo bashyigikiwe, maze ibiri bube bakabimenyeshwa mbere.

Ibintu tubona byarahindutse, kuki buri gihe ubu Perefe wa Gisenyi ahora aza yitwaje abamurinda, we se akeka ko hari umutera? Yewe, ndetse tariki ya 5 Ukuboza 1990, mu nama yabereye ku Muhororo, mu nzu mbera byombi, twatangajwe no kubona yari afite umusirikari yazanye? Ese abapolisi ba komini ubu bamara iki? Ese mu by'ukuri uriya mutegetsi yikeka iki? Yakivuze ku mugaragaro? Niba yikeka aho none nta kintu azi koko, ahaaa!!!

Komini Kibilira yabeshyewe kuri byinshi cyane, yaba Abahutu bahatuye, abahakora kandi ku bintu byaturutse muri Komini Satinsyi. Kuki rwose Perefe wa Gisenyi atemeza ngo yerekane aho amahane yaturutse, yoye kugumya kubeshyera Abanyakibilira? Ese hari ibindi bari basanzwe bapfa koko. Muri make, turasanga turengana, tugasaba ko Umukuru w'i Gihugu atajya abeshywa kandi abamubeshya bagasigara bigaramiye. Bamubwije ukuri koko? Bakoze iperereza rirambuye maze bakamenya amavu n'amavuko y'ibi bintu? Turabona rwose hari hakwiye kuba abantu bakora iperereza ryuzuye, bakabaza abantu b'ingeri zose, maze kiriya gisebyo cyagiye kuri Kibilira kikaba cyahanagurwa neza.

Turizera rwose ko, nk'uko twakomeje kwizera, ko Umukuru w'Igihugu cyacu, azamenyeshwa ukuri nyakuri, nawe bariya bantu bacu bagiye baharabikwa, bagakurwaho amakosa, ayo makosa agafata abo agombye gufata. Burya ngo ikinyoma ntabwo cyicara ku ntebe kabiri!! Turabasaba ubutegetsi bwose, cyane cyane za Minsiteri zibishinzwe, kureba icyo zakora kugira ngo agatsiko ko muri Komini Kibilira gasenyuke, amahoro n'ituze bigaruke, dukorere urwatubyaye mu bumwe n'amahoro twazaniwe n'Umubyeyi w'Igihugu dukunda.

*Ubwanditsi bwa KANGURA.*



**SOMALIYA:**

*Siad BARRE yayabangiye ingata.*

Uwahoze ari umukuru w'igihugu cya Somaliya, Jenerali Mohamed Siad BARRE amaze hafi ukwezi ahiritswe ku butegetsi n'inyeshyamba 20 zo mu ishyaka «United Somali Congress» zamwinjiranye i Mogadiscio zikahamumenesha.

Amakuru ya nyuma duherutse ya Siad Barre yatumenyeshaga ko uwo mukambwe yamenenganiye mu majyepfo ya Somaliya ahitwa Kismayu. Igihugu cya Kenya cyari cyiteguye kumugoboka kimuha ubuhungiro bw'agateganyo.

*Siad Barre ni muntu ki?*

Siad Barre yavutse mu muryango w'abashumba mu mwaka w'i 1919 mu majyepfo ya Somaliya. Siad Barre yabaye impfubyi afite imyaka 10 gusa kuko ari bwo yapfushije se na nyina, mu buryo budasobanutse. Cyakora uwo mwana yahise abona abamwishingira. Icyo gihe Ubutaliyani bwategekaga Somaliya bwashakaga Abasomaliya bo kubufasha kwigarurira izindi ntara nka Etiyopiya.

Siad Barre yaretse ubushumba ajya kwiga amashuri abanza i Modadiscio umurwa mukuru wa Somaliya. Ahava yerekeza i Roma mu Butaliyani.

Siad Barre atoranwa mu banyeshuri bari gukurikirana ibya gisirikari. Asohoka mu mwaka w'i 1942 ari ofisiye.

Siad Barre yagarutse mu gihugu cye Abongereza ari bo basigaye bategeka Somaliya nyuma y'aho Abataliyani batsindiwe nyuma y'intambara ya kabiri y'isi.

Siad Barre yagabiwe gutegeka abapolisi bo mu gihugu cye harimo n'igihangage Idi Amin DADA waje kwigira Mareshari muri Uganda.

Mu mwaka w'i 1960, Siad Barre yahawe kuyobora ingabo za Somaliya. Mu w'1969 afata ubutegetsi ku ngufu nyuma y'aho Perezida wari umaze gutorwa Ali Shermarke ahitaniwe n'abagizi ba nabi.

Imitegekere ya Siad Barre niyo yamukozeho!

Nawe se umuntu wafataga umuryango we n'abakwe be akabaha imyanya yose y'ubutegetsi. Umuhungu we ntiyahunze ejo bundi yari ashinzwe ingabo za Somaliya? Hari n'umukwe we nawe wamutereranye ejo bundi yari ashinzwe minisiteri y'ingabo. Abo umwami yahaye amata...!

Ubwo bwikanyize ni bwo bwatumye amashyaka atatu USC, SNM, SPM afata intwaro yiyemeza guhirika ubutegetsi bwa Siad Barre. Perezida mushya w'agateganyo wa Somaliya ni Ali MAHDI MOHAMED wahoze ari umucuruzi ukomeye i Mogadiscio.

Minisitiri w'intebe wariho ku bwa Siad Barre yakomeje imirimo ye. Uwo ni OMAR ARTEH Ghaleh uherutse gushyiraho guverinoma y'agateganyo ihuriweho n'abarwanyaga Siad Barre.

Mu gihe abahiritse Siad Barre bakiri mu byishimo, umurwa mukuru Mogadiscio ahabereye imirwano ikaze wasigaye iheruheru. Iyo mirwano yahitanye abantu ibihumbi bitanu kuri miriyoni ebyiri zari zituye Mogadiscion abandi barahunga. Abategetsi bashya ubu barahangana n'ibibazo by'abantu bagaruka i Mogadiscio.

Ibintu bimeze nabi aho i Mogadiscio ku buryo abategetsi bashya batakambira amahanga ngo abagoboke.

*Intambara yasize Mogadiscio iheruheru!*

I Mogadiscio nta biribwa, nta miti, nta lisansi, nta n'amashanyarazi, ku buryo na Perezida mushya agomba gukoresha za buji.

Amazi yo ntawakwirirwa ayavuga kuko ni inkuru ishaje ku buryo abaturage banywa ibirohwa. Indwara ni izo mu minsi iri imbere zizamara abari bacitse ku icumu.

**IKIGOBE CY'ABARABU:** ***NI NDE UZAJYA MURI PARADIZO?***

Intambara mu kigobe cy'Abarabu (abandi bavuga ikigobe cya Perse) igiye kumara ukwezi itangiye.

Abanyamerika n'inshuti zabo biyemeje kubohoza Koweit bamereye nabi Saddam HUSSEIN wa IRAK wanze kuva ku izima. Saddam Hussein akomeje kwihagararaho ari na ko abwira abaturage ba Irak (abashuka!), Abarabu n'Abayisilamu bose kurwana intambara yita ntagatifu (jihad). Ngo uzagwa ku rugamba azashyirwa mu rwego rw'abatagatifu (martyrs).

Nyamara abazobereye mu by'idini rya ISLAMU cyane cyane abo muri Arabiya Sawudite no mu Misiri, bavuga ko intambara yo mu Kigobe cy'Abarabu atari intambara y'Abayisilamu ntagatifu (jihad). Icyo igamije ni ukuvana Saddam Hussein muri Koweit yigaruriye ku ngufu. Cheik Gad El-Hag wo muri Arabiya Sawudite yemeza ko ibyo Saddam Hussein avuga ntaho bishingiye.

Ati: «Mu idini rya Islamu, ntewe uwo ari we wese afite uburenganzira bwo kwitabara». Ubwo ni Koweit yavugaga. Ntarebera izuba Saddam Hussein ni uwahoze ari Minisitiri ushinzwe iby'idini wavuze ko Saddam Hussein agomba kuba atazi icyo intambara ntagatifu (jihad) icyo ari cyo. Ati «intambara ntagatifu ni iyo umuyisilamu arwana mu Misiri bo bemeza ko Saddam Hussein nta muyisilamu umurimo. Kandi ko nta ruhusa afite rwo gutanga ubutagatifu cyangwa se kuba afite uruhusa rwa paradizo!

Saddam Hussein azateke undi mutwe! Cyangwa se azajye kubeshya «Abahindi»!

**UBUFARANSA:** ***UMUGABO MU IHOTELI YAROSE SADDAM HUSSEIN YAMUTEYE.***

Ku wa gatandatu tariki 2 Gashyantare 1991, umugabo wari ucumbitse mu ihoteli mu Bufaransa ahitwa Conques (soma Konkwesi) yahubutse mu cyumba asakuza ngo kimwe muri bya bisasu bya kirimbuzi «Scud» (Soma skudi) bifite ubumara bya Saddam Hussein kimaze kugwa muri uwo mujyi. Uwo mugabo kuko yari ameze nk'umusazi yamenaguye ibirahuri n'inzugi by'iyo hoteli.

Abakozi b'iyo hoteli bagerageje kumwumvisha ko nta gisasu cyaguye muri uwo mujyi arabanangira. Ndetse na nyiri iyo hoteli yagerageje kumukanga n'imbunda biba iby'ubusa. Hagombye abajandarume kugira ngo bamujishe bamujyana mu bitaro (i Ndera y'aho) bivura abataye umutwe. Saddam Hussein burya ni akagabo.

**ISRAHELI:** ***ABAKUNZI BA «MANYINYA» NTACYO SADDAM HUSSEIN ABABWIYE.***

Mu gihe abaturage bo muri Israheli bahora bahagaritse umutima kubera ibisasu Irak ibasukaho buri gihe, abakunzi ba «mützig» na «Primus» z'aho ntacyo bibabwiye.

Nko mu mujhi wa TEL-AVIV uri ku nkengero y'inyanja ya Mediterane ubu bari bwa'ho burafungura kugeza mu gitondo abantu binywera bibyinira ntacyo bibabwiye. Wababaza icyo batekereza ku ntambara ibera mu Kigobe cya Perse na bo itabasize bakagusubiza ko ibisasu bya Saddam Hussein atari byo bizababuza kwigusha neza. Ngo Saddam Hussein iminsi ye irabaze! Nta n'ubwo bumva za kizunguzungu zibamenyesha ko hari igisasu kije ngo bikingire kuko umuziki uba ari wose!

Umwe yivugiye ko impungenge afite ari uko azasanga mu gitondo umujyi wasenyutse, nta kintu yabonye cyangwa se yumvise!

Kizunguzungu zivuga zimenyesha ko hari igisasu kije, ngakora kimenyetso cy'umusaraba n'ubwo bwose ndi umuyahudi ntari umukristu.

Ngo kubera icyo kimenyetso cy'umusaraba, nta gisasu cyari cyagwa mu kabari anyweramo. Birumvikana iyo kihagwa ntaba akiriho! Undi ati «Aho gupfira mu nzu ngo wihishe ibisasu, wapfa ufata ikirahure»!

